## Toli ya mokomi

Nakomi lisolo oyo na lingala ya Kinshasa. Kasi nasali makasi po maloba nyonso ézala na lingala. Oyo ezwami na lingala te, natie yango na monoko esika eútá.

Na oyo etali ekomeli, nalandi mibeko ya lingala ya makanza te.

Ndakisa :

Nakokoma : *mopepe ezali makasi*, na esika nákoma : *mopepe mozali makasi.*

Na oyo etali manzaka. Nakotia linzaka likolo ya elelisi kaka soki mobulu ekoki kozala po na kosimba tina.

Ndakisa :

*azalaka mwasi na ngai* (bo momeseno)
*azalaká mwasi na ngai* (esi eleká).
*ázala mwasi na ngai* (posa)
*azalá mwasi na ngai* (esilá kosalama pe etikalá kino nazali koloba).

Mikanda misusu ya mokomi :

Na Bobimisi Mabiki:

Masolo :

*Fwa-ku-mputu*, 2002 (lingala)
*En cavale dans le gouffre vert*, 2003 (lifalanse)
*Pillage à Kin* (2004-2005 (lifalanse)

Koyekola Lingala :

*100 verbes pour parler lingala.* (2006)

Makanisi :

*Bamama ya Congo na Belgique*
*Histoire des Batiene du Congo* (ekobima)

*Nákoyemba*
*Nákolela*
*Nákoyemba*
*Nákolela*
*Kongo ekei wapi?*
*Nákoyemba*
*Nákolela.*
**(Siatula 2003)**

Kimina azali kalaka ya leta. Banda tongo, azwi moto ya kotekela mikanda te. Ekómi ngonga ya minei ya pokwa, azwi kaka eloko te. Aluki kodefa mbongo epai ya baninga. Moto akodefisa ye azali te. Ayebi te soki bana bakolia nini.

Elikya ya tata Kimina etikali se epai ya mama na bana na ye. "Mbala mosusu, azwi eloko ya kolia". Tata oyo, ye wana azongi na ndako.

Ma Vuma, mwasi na ye, azali mama bipupola na zando ya Indu. Mikolo oyo, mituka ya fufu oyo eútaka Bandundu ezali koya te. Po na nini? Bokono ya ebola etomboki na mboka Kikwit.

Bato bazali kokufa ya mbalakaka. Ezali kozwa bobele mokolo moko. Okomona moto abandi kosanza makila, kosumba pulupulu pe nzoto ekokóma mótó makasi. Ekoúmela te, moto akokufa.

Na ebandeli, bato bayebaki ndenge ya kosala te. Na mawa mobali, mwasi, mwana to pe ndeko na yo akufi, okosimba ebembe na nzoto. Na boye, bokono ezalaki kopanzana na lombango. Na sima, minganga baye kopekisa kosala matanga ndenge tomesaná.

Po na kobanga 'te, ebola ékóma na Kinshasa, bakonzi bapekisaki mituka oyo ezalaki na kati ya Bandundu éya na Kinshasa. Lokola fu-

fu eútaka kuna, tala tina nini mikolo oyo, fufu ekómi pasi na Kinshasa.

Ma Vuma pe, mayele áya na fufu na ndako ezali te. Ameki koluka mileki na bato bazali koteka nguba to mbika, kasi biloko nyonso wana eútaka Bandundu. Tango alobi ámibwaka na mpiodi to na ngombe, bato na bandako ya malili basilisi koteka. Mama pe azongi ndako maboko pamba. Elikya 'te mobali na ye akomema mwa eloko.

Moninga azali koya nzela ya likolo, moninga na nzela ya se. Bayei kokutana na monoko ya lopango.

Bazali na bana mitano. Micheline, Thomas, Mambweni, Don de Dieu pe Romario. Oyo ya liboso, azali na mbula zomi, pe oyo suka azali na mbula mibale. Bana bakómi kolela nzala.

Kimina ayoki neti motó elingi kopasuka. Akei kotambola lokola elima. Ayebi epai azali kokende te. Aleki Kingasani ya suka. Akatisi ngambo ya Masina. Azwi nzela oyo ekabolá Masina pe libanda ya pepo. Aleki zando ya Indu pe apusani na kati.

Amoni, na fulu moko pembeni, eboke ya mayebo ebotamá. Oyo mayebo pembe pe kitoko na miso ! Kimina aleki. Makanisi ezongi sima. Atali ngambo na ngambo. Moto azali komona ye te. Azongi. Afukami pe abuki mayebo noki noki. Atondisi mobombo (sachet) oyo ya

nzela nzela ya mwindu pembe. Ye wa-na akómi kozonga ndako.

Tango akómi na zando ya Indu, amoni mwasi ya moninga na ye moko aúti konikisa fufu.

- Mbote tata Kimina

- Ee ! Mbote mama na Jean. Oúti koni-kisa fufu ?

- Ee !

Kimina ayoki posa ya kosenga mama na Jean fufu kasi soni esali ye. Afandi nye. Kasi miso, mayele ébomba posa ezali te. Mama na Jean azali na kati ya koyeba. Na ndenge ya kimokolo, akitisi sani ya fufu.

- Tata Kimina, tóluka mobombo, nátiela yo fufu, ómemela Micheline na baleki na ye.

Mbala mibale te. Kimina abondeli bana oyo batekaka mai. Bapesi ye mobombo. Mama oyo atieli ye fufu.

- Melesi mama. Bana na yo babiki lelo. Nzambe ázongisela yo tuku sambo na sambo.

Esengo etangami na elongi ya tata Kimina.

xx

x

Tango akómi na ebandeli ya balabala na bango, makanisi ezongeli ye : "ebongo soki ezali mayebo oyo ebomaka ! Ngai ná libota na ngai, tókufa kaka likolo ya kokelela ?" Posa ya kobwaka mayebo eyeli ye. "Ebongo soki

mayebo ya ngana ezali ya malamu ?" Makanisi ekómi koyela ye mibale mibale.

Atelemi lokola ekeko na balabala. Azali komona bato bazali koleka liboso na ye te. "Vieux, boni ?" Nye ! Moto aleki. "Papa mbote." Nye ! Mwana aleki. Makanisi ekatisi bisobe, zamba pe bibale. Na mbala moko, kafumba ya likanisi eyeli ye.

Azalaki na mbwa na ye. Kombo na ye ezalaki Mannix. "Nakolamba mayebo. Nakopesa Mannix. Soki alie yango pe akufi te, ngai nalie. Soki nakufi te, nde napesi mwasi na bana.

Tata Kimina azongi na ndako. Libota epumbuki na esengo. Kasi bamoni elongi na ye ekangamá. Ye wana aleki mbala moko na kikuku. Akitisi mobombo ya fufu. Asopi mayebo na kati ya sani ya mwa monene. Akei na pompi pe abandi kosukola yango.

Ma Vuma apusani pembeni na ye :

- Ebandi ndenge nini ókóma kolamba ?

Kimina afandi nye. Akobi na kosukola mayebo. Atie mai ya fufu na mótó. Kimina alambi mayebo ye moko. Tango ebeli, atieli mbwa mayebo moke na sani. Awa mbwa azali kolia, Kimina amemi nzungu ya mayebo na suku. Amitandi likolo ya mbeto pe abandi kokanisa.

Eleki minuti pene na ntuku misato. Mbwa akufi kaka te. Tata Kimina amitieli biloko na sani pe alie.

Mwasi atomboki pene ásimba mobali na ye na bilamba. Bana babukani na kolela. Ngenge na ye, azalaka na bana ya botosi. Mbele balingaki bawelela ná ye nzungu ya biloko. Esilisi ye kolia, azongi na mbeto.

Eleki ata minuti zomi te, áyoka, na libanda, bana babandi koganga na kolela :

- Mannix akufi ee, Mannix akufi ee.

Mai ya miso etamboli Kimina pe etangi.

- Nawei nini ? Kaka pasi ?

Ye wana akiti na mbeto pe abimi libanda. Mwana na ye Thomas apusani pembeni na ye pe abandi kolela :

- Papa, Mannix akufi.

Kimina azali koyoka lisusu ata liloba moko te. Akei na sima ya ndako. Amikotisi mosapi na mongongo tii asanzi. Asanzi biloko nyonso aliaki. Elikya 'te pwazon ekobima. Ata ko bongo, azali na esengo na ndenge abikisi libota na ye na liwa na mayebo. Tango asilisi kosanza, libumu ezongi pamba pe ayei kozonga esika bana bazalaki.

- Wapi ebembe ya Mannix?

- Ezali na prince.

- Na prince ndenge nini?

- Si banyati ye ! Ndenge nini okoyeba, yo moto omitondisi libumu pe omitandi na mbeto lokola obalá te pe obotá te!

Wana mama na bana moto akateli ye lingala.

Nzoka nde, Mannix, tango asilisaki kolia mayebo, lokola moto ya kotala ye azalaki te, abimaki na balabala. Alingaki kokatisa balabala monene Lumumba po na kokende ngambo ya Masina. Motuka moko ezalaki koya mbangu makasi. Etutaki ye pe akufaki. Bana ya quartier bato bayaki kopesa sango na ndako.

Thomas lokola alingaka mbwa na bango makasi, akómaki kolela. Tata Kimina akanisaki 'te mbwa akufaki na mayebo oyo ye apesaki ye. Nzoka nde ezalaki liwa ya motuka!

Soni, mawa na kanda esangani na motema ya Kimina. Kasi, mayele ya koloba ezali te. Atali mwasi na ye pe aseki.

- Bomoni ndenge nameki bino motema pe bosiliki ? Biloko yango wana, bólia.

Kimina abimi malembe pe akei kokamata ebembe ya mbwa na balabala monene. Ezongi ye, akuti mwasi na bana bazali kolia. Akei na sima ya ndako pe akundi mbwa.

Awa asanzi biloko aliaki, libumu etikali polele. Mayele pe ásenga bápesa ye mosusu ezali te. Akangi se motema. Abeti pe lisolo te. Báyeba te.

Likambo oyo etungisi Kimina makasi. Abimi pe akei kozwa mopepe. Akómi komilobela :

- Ata ko na esika ya mosala bazali kofuta ngai te, nakoki komitika boye te. Nakoya kokufa na nzala lokola nde Nzambe apesá ngai bongó te. Ebongi názwa ndenge ya kosala po

na kobokola bana na ngai, na esika názelaka liwa éya kokuta ngai.

Kimina atamboli tango molai. Molili pe esili kokota. Alandi balabala oyo ekabolá lopango ya ndako ya Nzambe ya Mosantu Malako na eteyelo ya Malako. Akómi na balabala Luvwezo, akiti nzela ya se. Azali ata kotala nzela azali koleka te. Makanisi etondi na bongó na ye.

- Soki nalobi náfungola ligablo na ngai. Nákendeke kosomba biloko na ville, náyaka koteka awa ? Soki nalobi natekaka na ngai mapa ? To te, nasalaka sabuni, to malasi, to mikate, to,...

Makanisi ezali koyela ye misato misato. Ayoki neti moto elingi kopasuka.

- Mè, baleki oyo bakendeke Angola, bayaka na mbongo ya ebele! Na esika násalaka misala oyo ya mike mike, malamu nákende na ngai Angola!

Likanisi ezongi sima.

- Leki oyo mosusu aútaki kuna, ayaki kozonga maladi makasi. Te, nákóma na ngai pastere. Bato wana bazangaka likuta te. Mituka ya kitoko... Kasi, koliela bato bazali na pasi, komvuama na mokongo ya bato? Wana ngai te. Námikotisa na ngai na politiki. Mwa ebonga ya mokonzi, nakangi ata lifuta ya sanza mibale ya bakalaka. Te. Ebongo pasi oyo nazali na yango eúti wapi? Te.

Makanisi ezongi na esika na yango.

Asili koleka zelo ya balabala Lingomo. Abandi mabele ya mwindu ya Kikimi. Atamboli tango molai.

- Hé, nakómi mosika boye?

Ápusana mwa moke, bweta (courant) pe ekatani. Ye wana akómi kozonga malembe na ndako. Tango akómi na esika nganda ya Mosiango ezalaká, bweta pe ezongi. Ekoti ye na ndako, mwasi na bana basilisi kolia pe bazali kotala maboke na TV.

Butu wana mobimba, Kimina alali te, se kokanisa eloko nini ebongi na ye kosala po na kolongwa na bwale.

Kimina akanisi lisusu mindondo akutanaki na yango na sanza oyo eleki. Apotanaki na mwasi na ye po na likambo ya bilamba.

- Nazali lisusu na elamba ya kolata te.

Wana Ma Vuma moto abwakeli ye. Ekweyeli ye lokola saki ya sukali na kidiba. Ezali ya soló. Liputa oyo alati, leki na ye ya mobali oyo aútaki Lunda moto asombelaki ye yango. Banda pe azongá na ye zamba, liputa esilá mai na makila. Kimina, eloko ya koloba ezali te.

Na soni wana :

- Ebongo oyo olati ezali nini ?

Soki kodongola etobolaka miso, mbele Kimina akufaki miso. Ye moko akitisi motó.

- Ozali na soni te!

Ma Vuma azali mwasi moko malamu. Kimina alobaka:

- Soki ázalaka te, nayebi te soki nalingaki kosala ndenge nini?

Mwasi na ye atikalá kosambwisa ye te lokola basi mosusu basalaka. Ata ko ye moto akómaki koleisa libota. Na basi mosusu, osali fwen, lokola Kimina aúti kosala, ayebisi yo polele na ndenge ya IVPP (institut de verité polele polele). Kimina ayoki soni ye moko. Akangi monoko na ye. Akitisi miso pe akosi kotanga journal.

Na ndako na bango, bazalaki kaka na bakiti oyo ya *ebandeli ya la vie*. Esi esali mbula

ebele. Makambo ebongwanaka te. Lifuta na ye, ezalaki kondingisa ye kosomba biloko ya ndako te. Kimina ameká na ndenge nyonso ya kozwa mosolo. Pamba.

Awa Ma Vuma azali koloba boye, esili kosala mbula mibale oyo Kimina asombelá ye Kimbundi. Oyo ya suka, esi ekómi litaba. Ezalaki langi ya mai ya mpondu. Kasi enzuluká na ndenge moko ya kosakana te. Yango wana, tango leki na ye ya mwana ya Lunda, ayaki kotala bango, apesaki Kimina mbongo.

- Semeki, zwa mwa mbongo oyo ósombela yaya elamba. Koloba te ngai moto napesi yo lar.

Esalaki Kimina soni mingi kasi mayele pe ya koboya ezalaki te. Mwana moko botosi, semeki na ye wana.

Ma Vuma alongaki. Makanisi ekómi kotambola Kimina na moto: "Mwasi kitoko lokola ye, aliaka malamu te, alataka malamu te, alalaka malamu te, kasi afandá na libala!"

Ezalaki na elanga. Mwa malili oyo ya pokwa ezalaki kotakata. Micheline na baleki na ye bazalaki koyetola mótó ya bakoni na libanda.

Etikalaki moke Kimina áloba:

- Ebongo foti na ngai? Si nasalaka na leta. Lifuta na ngai kutu eyaka lisusu te. Ata kutu bafuti ngai, nakosomba na yango nini?

Makanisi ya bomoto ezongeli ye. Afandi nye. Azali moto, akoki kofanda kaka bongo te. Ebongi ásala likambo.

Miso etamboli na journal. Ezali koloba kanda oyo ezali na Kinshasa. Na lokasa ya suka, mokomi akomi makambo yango na ndenge ya kosekisa. Etikali moke Kimina áseka kasi akangi koseka. Soki ameki koseka, akotumola Nirangongo.

Mwasi atelemi kaka liboso na ye. Azali kozela eyano.

- Oyoki makambo nayebisi yo?

Likambo esilaka na kokima te. Kimina atali mwasi na ye na miso. Elongi ya mawa ebimi. Mama akitisi miso. Ayokeli mobali na ye mawa. Kimina azongiseli ye :

- Nayoki mwasi na ngai, nayoki. Olongi. Nakotala likambo yango.

- Ha !

Ma Vuma agangi. Azalaki na posa ya koganga. Ndenge mosusu ya kosala ezalaki te. Etondaki meke na motema. Efuluki, na sima, esopani lokola fulufulu ya masanga.

- Kaka liloba moko, tango nyonso. Banda mokolo nini otalaka likambo yango? Kaka nakotala, kaka nakotala. Esalaka yo esengo tango omonaka ngai kaka na maputa enzuluka? Nazali na posa ya bilamba. Nazali na posa yo ótala te.

Kimina amoni penza 'te eyindeli ye. Nanu amoná mwasi na ye átomboka boye te.

- Nakufá miso te. Nakosombela yo kimbundi.

- Mokolo nini ?

- Ozali kotinda ngai nákende koyiba to nini?

Ma Vuma afungoli ekangeli. Oyo nyonso afandisá na motema ebimi. Abandi koloba banda soki na ngonga ya zomi na sambo, tango basoso bakotaka. Kimina atindi bana bakende kolala. Butu ekoti pii, Ma Vuma azali kaka koloba. Aleli, atomboki.

Kimina amimoni pamba. Basukoli ye. Esika ya kobombama ezali te. Batieli ye kitunga ya monyoko likolo ya mesa. Ameki lokuta. Bizaleli na ye te. Atiki. Ayoki posa ya kimia ya ndako ya basango. Okwaka penza kimia ya monastère. Eloko te.

Mwasi azali kofinga ye te. Kasi azali koloba pasi na ye. Kimina ameki ásimba ye po ákitisa ye motema, wapi. Abondeli ye, pamba. Eloko te. Ekómi ngonga ya mibale ya tongo. Mwana mobali alembi. Akei komitanda na mbeto.

- Ngai nazali koloba, yo okei kolala ?

- Nalali te. Nalobi na yo nakosombela yo elamba, olingi te. Násala nini ?

Kimina azalaki kosala makasi asilika te. Kasi na motema akómaki na kanda. Po na koboya kopelisa mótó, yango wana amitanda-

mi na mbeto. Eúmeli te, pongi ezwi ye. Mwasi aleli tii tango alembi, ye pe ayei kolala.

Bana pe balalaki malamu te butu yango. Ndako ezali moke. Bana bayokaki nyonso elobamaki. Baoyo ya mike balelaki pe butu mobimba elongo na mama na bango.

Na ngonga ya mitano, Kimina alamuki na ndoto ya mabe : "Bomoi na ngai mobimba, nakozala kaka na monyoko to ekozala pe na mokolo nakosombela bana na ngai lopango? Na mbula ntuku misato nabungisi elikya ya moto ya mbula ntuku sambo." Azalaki na kamwa mbongo, atiki yango likolo ya mesa.

- Mbongo ya biloko.

Abimi mbangu na ndako mbamba mbonge étomboka lisusu. Moto abakisi likambo te, moto apesi mbote te. Kimina abimi, akei. Lolendo nyonso ya kimobali esili.

Na mosala, amoni mwasi moko azali kodefisa bilamba. Kimina amituni ata te, ndenge nini akofuta yango. Adefi bimbundi mibale, mabaya mibale pe lipapa.

Kimina ye wana na pokwa, mbangu nzela ya ndako. Akoti mbala moko na suku. Abengi mwasi na ye pe apesi ye yango. Mwasi na ye aleli. Kolela ya mawa na esengo esanganá. Bana bakamwe ndenge nini bato bapotanaki lobi, bakómi koseka pe kobeta masolo. Supu ya bolingo, batiaka ata mayebo, eyembá Papa Wemba.

Kimina akómaki kosala mosala kasi motema ezalaki lisusu te. Soki akanisi esengo azalaká na yango tango azwaká mosala oyo, mai ya miso posa ékita. Akokanga se motema.

Ekómi soki azwi mbongo, apesi mwasi na ye ndambo, ndambo mosusu abombi. Ekonzo ebandi.

Sima ya mbula mibale, Kimina azali kaka kokoka kobomba mosolo te. Soki ekonzo na ye ekómi ata na dollar nkama (100$), okomona likambo eyei. Mwana abeli, ekuke ya ndako ebebi, basengi mbongo na kelasi ya bana, noko na mboka amemi ngambo, pe bongo na bongo.

Mokolo moko, alamuki na tongo. Moi ezalaki nanu na langi ya motane epai na ebimelo ya tango. Ayoki mopepe ya malili epupoli ye elongi. Esengo pe kimia etondi na motema na ye. Ezalaka na mikolo ya bongo. Oyebi te po na nini ozali na esengo.

Atondisi mai na katini pe akei kosukola. Na ngonga ya sambo ya tongo, abimi na ndako po na kokende mosala. Mwasi na ye akamwi.

- Okei wapi tongo makasi boye?

- Nakei mosala. Nazali koyoka esengo na molimo.

Ye na mwasi na ye baseki.

Thomas na Micheline bakómi kowela katini po na kokende kosukola.

- Ngai moto nalamukaki liboso!

- Ngai moto nazwaki katini.

- Tóyokana. Micheline akosukola moto ya liboso. Tango ye azali kosukola, Thomas, okokende kosomba mapa epai ya Papa Thychique. Tango okozonga, Micheline asilisi, asali ti. Tango yo okosilisa kosukola, ti pe ebeli, bomeli pe bokei kelasi. Toyokani?

Po na oyo etali kolia, okoyebisa Thomas mbala mibale te. Ye wana pene ya tata po na kozwa mbongo.

Don de Dieu alandi Thomas mbangu.

- Ya Thomas, zela ngai.

Ma Vuma abeleli :

- Don, yo yaka násukola yo.

Don alingi ákima. Mama alandi ye pe akangi ye. Amemi ye na pompi pe abandi kosukola ye na makasi.

Kimina aseki lisusu. Bana na ye bazalaka esengo na ye. Abimi na lopango pe akei mosala.

xx

x

Akómi na mosala na ngonga ya mwambe. Abandi kobongisa mikanda. Eúmeli te, moninga na ye basalaka na ye akómi. Kombo na ye ezalaki Kabangu. Tata moko mayele eleká ndelo. Soki alobi ábanda koyebisa yo makambo ya bilanga pe ya bobokoli bibwele na Kongo, okondima te. Mboka na mboka, eloko balonaka, nyama babokoloka, sanza mbula ebandaka pe esukaka, eloko nini ya malamu po

na bango, pe bongo na bongo. Bilanga ya ndenge na ndenge. Ye azalaki Agronome. Asilisaká na Yangambi na Haut-Zaïre lelo ezongá Orientale.

- Mbote Kabangu
- Mbote Kimina. Boni na ndako?
- Mwa moke. *Au rythme du pays*.
- Rythme wana tolandaka yango lisusu te.

Yambo mosala ébanda, Kabangu azalaka na masolo na ye mibale. Soki politiki te, Sanga Balende.

Okondima te ndenge nini ayebaka likambo moko na moko elekaka na libanda ya masano ya Sanga Balende.

Ata lisano ya motope ezalaki te. Okoyoka Kabangu akobeta lisolo ya Ndaya, to pe ya basani misusu. Soki balongi As Bantu, wana bokomela mai te. Ebongo oyo ezalaka te na Nkeni (Coupe) ya Zaïre, Sanga Balende alongi bilombe ya Kinshasa to ya Lubumbashi! Bokomela mai na tonga.

Ekómi na ngonga ya libwa, bámona mokomi sekele (secrétaire) ya mokonzi aye kobenga bango.

- Mbote batata.
- Ee mbote mama Amisi. Epai na bino boni?
- Te, sango te. Mokonzi moto atindi ngai.
- Alingi nini?
- Alobi bómata epai na ye.

Batalani. Ezalaka momeseno te. Úta ministre abandá na mosala, bakutaná na ye bobele mbala moko. Ezalaki tango akotaki na mosala. Bakamwi. Bameki kotuna mama oyo álobela bango likambo nini. Ye pe ayebi tina oyo mokonzi abengi bango te. Batelemi pe balandi mama oyo.

Ekómi bango, mokonzi ayebisi bango :

- Awa, bino nde bampaka na mosala oyo ya mikanda ya bilanga pe bobokoli banyama. Ezali na koyangana moko monene na Addis-Abeba na Etiopi. Nakosenga bino bósala ebandoli (rapport) oyo ezali kolakisa ndenge misala esalamaka pe bóyekola ndenge nini tokoki kobongisa yango. Sanza oyo ezali koya, bokokende na ngai elongo na koyangana yango.

Kimina na Kabangu batalani. Esengo etondi na motema. Bilongi ekomi kosekaseka. Kabangu azongisi :

- Ee! Kaka lelo tokobanda yango mokonzi.

Bamonaki 'te konzo ya bomoi na bango ekómaki. Mikolo wana, batata oyo bamipesaki nzoto, motema pe molimo na mosala. Elikya na bango ezalaki 'te : liboso ya kokende mobembo, bakofuta bango mosolo ya mission. Bayokaki 'te, soki olongoli ticket pe kolia kuna, okoki kozonga mboka ata na badollar nkoto mibale (2000$).

Basalelaki bango pe passe-port po na kotambola mobembo.

Bongó ya Kimina ekatisaki bisobe pe emataki bangomba. Mokano na ye ya suka ezalaki 'te, akosomba mabele epai ya bateke, pe akobanda kolona pondu pe mbala ya sukali. Akei pe kokutana na mokolo mabele, bayokani talo.

Etikalaki mikolo mibale po na bátambola mobembo. Mokolo yango, mbula ebetaki butu mobimba. Na tongo, mbula ezalaki kaka konoka. Kimina aboyi kozela mbula ésila. Ye na Kabangu basilaki kokoma ebandoli. Babetaki yango na masini butu butu po lobi bakotisa yango epai ya mokonzi.

Kimina alati kazaka. Abimi na ndako na se ya mbula. Amizipi mombuli (parapluie).

Na mosala, akuti Kabangu elongi ekangamá na ndenge moko ya kosakana te.

- Mbote Kabangu.

- Mbote Kimina.

- Likambo nini okangi elongi boye ?

- Ezali pasi po mboka oyo ébonga. Oyoki makambo mokonzi asali te?

- Asali lisusu nini?

- Alongoli bakombo na biso na molongo ya bato oyo bakokende!

- Nini?

Ekweyeli Kimina lokola nkake. Kabangu abandeli mbala mibale te. Kopema ya Kimina ekómi ya mbangu mbangu. Ayoki neti motó elingi kopasuka. Alingi koloba kasi makambo eye soki nkama na mbala moko. Mayele ya koloba ezali te. Na sima ya mwa tango, alobi na Kabangu :

- Tokei kolobela ye. Totalana biso na ye miso na miso.

- Wana ezali komilukela lisusu makambo.

Kimina aboyi kolanda mosika. Akei komona mokonzi.

Elamba ya Kimina ekómi kopola moke moke. Afungoli buton oyo ya likolo. Azali kotambola mbangu lokola na balabala nzoka nde azali na kati ya ndako.

Bato nyonso ya mosoko (Cabinet) ya mokonzi bazali kotala ye ndenge azali koya. Bayebi tina nini. Ezalaki likopa na bango. Bakanisaki 'te akoya na botosi kotuna po na nini balongoli kombo na ye. Aleki mbala moko pe afungoli ekuke ya mokonzi. Mokonzi asutuki.

- Bima na biro na ngai. Omoni yango ndako ya basoso po ókota ndenge olingi ?

- Yo batiaki yo na esika oyo po ótambusa mboka na nzela alima to po óya kosala makambo ezangá tina?

Mokonzi akamwi.

- Tala eloko oyo ézanga tina ezali kotombokela ngai. Olingi nalongola yo na mosala?

Kimina azongiseli ye :

- Nayaka mosala, ofutaka ngai? Okanisi soki natiki koya nde nakokufa? Yo okolongwa, mosusu akoya pe akoleka. Okanisi Kongo ekolemba bino? Bino nde bato bokolemba Kongo. Tii bokobandela."

Akobi :

- Ogangaki na baradio, na baTV 'te Mobutu azali kobebisa mboka. Olingaki kokota na gu-

vernema po ósalisa ye na kobebisa? Ye moko akokoka kobebisa te?

Mokonzi ayoki soni na kati ya motema. Ná mawa pe kanda. Azalaká na molongo ya bato oyo bazalaká kotia mama na mbamba na tango ya Conférence nationale. Kasi tango akómi mokonzi, abosani nyonso azalaki koloba.

Alongolaki kombo ya Kimina na Kabangu, banganga ya makambo wana pe atiaki kombo ya basemeki na ye. Bayebi ata eloko moko te na makambo ya bilanga pe bobokoli bibwele. Akanisi mosala te. Atali kaka mosolo pe mobembo.

Basoda baye kotombola Kimina pe babwaki ye libanda. Kimina azongi na biro na ye lokola moto ya liboma. Akamati ebandoli oyo basilaki kosala. Kabangu apekisi ye, kasi Kimina alingi koyoka te.

Mokonzi aye kokanisa na sima 'te, ebongi ábotola ye ebandoli na lombangu. Akiti ye moko elongo na basoda.

- Wapi rapport nayebisaki bino bósala?
- Kimina moto azali na yango.
- Wapi ye?
- Abimi libanda.

Mokonzi atomboki.

- Lobi námona rapport wana likolo ya mesa na ngai. Soki te, bokomona nini nakosala na bino.

Kabangu azongiseli ye ata eyano te.

Banda abotamá, Kimina nanu ayoká kanda ya bongo te. Ndenge azalaki kotambola, bato bango moko bazalaki kotikela ye nzela. Po elongi wana, okokoka kotala yango mbala mibale te. Ekómi ye na ndako, bana bakoti somo. Mayele ya kosakana pembeni na ye ezalaki te. Tango kimia ezongeli ye, ayebisi mwasi na ye makambo akutani na yango na mosala.

- Awa yo obimi na rapor yango, akokangisa yo te?

- Wana ye moto akoyeba!

- Ngai moto nakómaki kokanisa ndenge na kobanda kosala bilanga na ngai ya pondu na pilipili! Bato misusu balingaka baninga bábonga te po na nini?

- Ha! Ekosala eloko te. Ye azali Nzambe te. Ata ndenge nini, tii tokozwa ndenge ya kobima na mobulu oyo. Ye akanisi babotamaka na kimokonzi pe na mosolo?

Na tongo tongo, Kimina azali nanu kolala. Áyoka bakómi kobeta na ekuke ya ndako na ye pene ébukana. Alamuki. Ayebi 'te ezali basoda ya mokonzi baye koluka ebandoli. Kofungola azalaki kofungola ekuke, basoda batindiki ye. Akei kokeweya makalekale. Babandi kopanza ndako mobimba. Na sima ya minuti soki zomi, moko na bango alobi na Kimina :

- Dais, Nzambi yo mumemaki mikanda na mokonzi na ndako na yo?

- Namemaki yango na ndako te. Natikaki yango na biro.

- Yo mulingi kuluba 'te mokonzi azali moto na lokuta?

- Te, nalobi na bino 'te, mikanda bozali koluka, natikaki yango na mosala. Soki bolingi, tokende kuna, nakopesa bino yango.

Batomboli Kimina likolo likolo kino na balabala. Mercedès ya mwindu ezalaki na balabala. Tango bakotisi ye na kati, akutani na mokonzi ye moko. Mokonzi adongoli Kimina, Kimina pe adongoli mokonzi. Badongolani! Mokonzi abeti Kimina mbata. Kimina alingi kozongisa kasi makanisi ezongeli ye. Akanisi bana na ye. Aboyi kolela.

- Wapi rapport nasengaki bino bósala ?

- Ezali na biro. Eloko bolandi ngai na ndako tongo tongo boye kaka rapport?

- Yo ozali komimona Kimina. Soki okanisi nazali baministre na bino ya pamba pamba oyo bomesaná na bango, na ngai okosuka.

- hm!

Kimina aboyi kolanda milai milai. Baministre nyonso balekaka wana balobaka se likambo moko. Aboyi koyanola ye. Motuka ememi bango tii na biro.

Kimina akamati ba papier mibale oyo ya ebandeli esika bakómaki motó ya likambo pe maloba ya ebandeli. Na sima akamati makasa zomi oyo ezalaki koloba makambo misusu. Abakisi na suka likasa oyo ezalaki kosukisa esakola. Asangisi yango pe apesi mokonzi.

Atangi yango te. Apesi na molandi na ye, pe bakei. Kimina atikali na sima, abukani na koseka.

xx

x

Azongi na ndako. Ayebisi mwasi na ye makambo asali. Ma Vuma atomboki.

- Ozali koseka ! Omituni tango akoúta Etiopi, akosala yo nini ? Osi omituni ?

- Akosala ngai nini ?

- Akosala yo nini ? Yo olingi ngai na bana tókufa po yo oboyi kokaba mayele na yo ? Awa pe ndako ya bato, tofutelaka ! Soki basoda na ye baye kobuka ndako ya ngana, yo okosuka wapi ? Po na nini osali makambo lokola mwana moke boye ?

- Tika kolenga, ekosala eloko te. Mikolo o-yo bazali kopotana bango na bango na kati ya botelemeli (opposition), yo okanisi akotikala mokonzi libela ? Soki kutu okebi te, lelo to lobi, guvernema yango ekokweya na yango !

Mwasi na ye ayanoli ye :

- Liboso yango ekweya, yo moto okokweya. Kimina, tika kosakana. Kanisa malamu, sik'oyo tokosala nini?

Soki ezalaki po na ye moko, alingaki áme-ma likambo yango tii na suka. Kasi ayebi ma-lamu mwasi na ye. Atangaki somo na elongi ya Ma Vuma. Po na kobanga makambo, ayebisi mwasi na ye :

- Zela ngai. Nakei koluka epai bokobomba-ma.

Ye wana asimbi nzela ya Mont-Ngafula. A-zali na mwana ya noko na ye afandaka kuna. Azalaka na ndako ya monene. Asalaka na kó-mpani ya masanga. Lokola ezalaki nanu tongo makasi, akuti ye na ndako. Asengi ye :

- Soki okoki kondima mwasi na ngai na bana báya kobatama epai na yo ata poso miba-le.

Ndeko na ye akati mbala moko :

- Kimina, ozali ndeko! *Kasi kufa soni, ku-mona pasi.* Naboyi báya kobukela ngai ndako, sima na yango ngai pe nátelengana na bana na ngai lokola yo okómi kotelengana.

- Sik'oyo násala nini?

- Ha! Yo, olukaki makambo!

- Tika koloba bongo lokola nde ngai moto nazali na libunga. Pesa ngai nde makanisi oyo ekoki kosunga libota na ngai. Tika kosambisa ngai.

Batikali kimia tango molai bango mibale. Amiseki. Amoni tina ya koúmela molai epai ya ndeko na ye ezali te. Azongi na ndako. Ayebisi Ma Vuma 'te :

- Awa na Kinshasa, moto akondima kobomba yo ná bana azali te. Namoni malamu bókende Ntadi epai ya banoko na yo. Soki guvernema ekweyi, nde boye kozonga.

Ntadi ezali mboka moko moke pene ya Kisantu.

- He, Kimina! Makambo nini yo ozali koloba. Olingi ngai na bana tókende kokufa to boni ?

- Ooh, yoka makambo ozalaka na yango. Kisantu ekómi lifelo ? Bato bazali kokende kozonga butu moi.

- Te, po na kozonga Bas-Congo, ngai nakozonga te. Nábanda lisusu kosala bilanga, kokende kotoka mai na maziba?

- Lolendo kaka ozalaka na Kinshasa? Yo okanisi oleki basi oyo basalaka bilanga pe batokaka mai na maziba na nini?

- Kimobali nde ezali kolobisa yo to nini? Okanisaka ngai nazalaka na esengo ndenge nanyokwamaka boye? Baninga babongá na mabala, oyo ya ngai libala nayaká kaka ya ma-

kambo. Na esika ókanga monoko na yo, ozali kokende kotumola bato batondá misolo na mandoki?

Aboyi kolanda molai.

- Nákoma moúmbu! Oyo ekoya éya. Soki oboyi kokende mboka, fanda na yo.

Kasi na motema soni na mawa elei ye nzoto nyonso. Kimina abimi na balabala. Nzela ezali polele. Bana bakei bakelasi. Mikolo bakei misala. Makanisi ezongi epai wapi babandaki na mwasi na ye. Nzela ezali molai. Bayebaná na nzela ya kelasi.

xx

x

Kimina azalaki kofanda na Kingasani pe azalaki kotanga na eteyelo ya Bonsomi na N'Djili. Akómaki na kelasi ya mitano ya mikolo. Ma Vuma azalaki kofanda na N'Djili pe azalaki kotanga kelasi ya kotonga bilamba epai ya bamamelo na Kingasani ya suka. Tongo nyonso bazalaki kokutana na nzela ya eteyelo. Moninga azali koya Kingasani, moninga azali kokende N'Djili.

Ma Vuma azalaki nzoto mwa minene. Azalaki mwa pembe. Pembe ya kopakola te. Molimo ya Kimina etungisamaki na kitoko na ye. Soki amoni ye, azalaki koyoka neti liboma ekomi komata ye na motó. Tango akoleka, mwana mobali akomi komilobela : "Loposo

moko ya kitoko lokola manga liboso étela mobimba. Posa ya kokanola ye."

Elombe azwi mokano ya kopesaka moseka mbote mikolo nyonso soki bakutani.

- Mbote !

Kotala oyo Ma Vuma atalaki Kimina, na posa ya kobandela kutu lisolo yango esili mwana mobali. Kotala oyo penza elobaka : « tala elok'oyo ez'opesa ngai pe mbote. »

Ná sapatu na ye ya *tata leki, aleki awa*, mbati ya kaki pe simisi ya pembe ekómá mwa motane soo (jaune) likolo ya mai ya mabulu, bacahier na ye na mobombo ya plastik, Kimina alembi nzoto mobimba. Mokolo wana, azalaki lokola moto alengi na bweta.

Lobi na yango, lokola kizengi, abandeli ye lisusu :

- Mbote.

Ya mbala oyo, alongoli kobanga. Ata ko alataki ndenge alataki lobi pe ndenge alataka mikolo nyonso, amitiaki na motó nde lokola atuti monzele ya kafukafu. Apesi mbote na kamwa koseka ya mafu.

Azongisi na mongongo ya kotosa pe moto ya Nzambe. Na motema, Kimina alobi: « 1-0. Na ngai te, leki, okobandela ».

Malembe malembe, bambote ya mongongo na se ebongwami bambote ya koseka pe ya esengo. Bakomi pe kotelema mwa tango po na

kobakisa mwa bikoma mike mike ezangá tina. To pe kowelana bokasi ya biteyelo.

- Tika koloba, bino bana ya Bonsomi bapesaka bino baréponse ya Examen d'Etat.

- Wana ezali nde likunya ya bazoba. Yaka kotala ndenge totangaka po óyeba epai nini ba 100% eútaka. Bino kutu bosepela kaka ndenge bamamelo bamemelá bino bamachine.

Soki asololi na Ma Vuma, ya ye esengo ya poso mobimba.

Sik'oyo lobela ye olingaka ye! Azalaki komona ndako ya Ma Vuma pe azalaki komona oyo ya bango. Ndako na baKimina ezalaki bobele na suku mibale pe na esika mosusu oyo ezalaki kosangisa esika ya kopema ná kikuku. Kimina azalaki mokolo ya libota ya bana mitano. Mama na bango azalaki koteka na zando ya somba zikida na commune ya Kinshasa. Tata na bango azalaki kotumba makala na zamba ya Buma.

BaMa Vuma bazalaki kofanda na kabakata ya ndako na Quartier 4 na N'Djili pene ya Depôt ya Nsimba Fils. Ndako ya pembe, pasipolome bipai nyonso. Soki okebi te, okokanisa 'te ozali soki na Binza to na Ma Campagne, nzoka nde ozali kaka na N'Djili. Bazalaki na bato ya misala soki boni ! Tata na ye azalaki kotambola na mercedès. Na quartier na bango, moto nyonso azalaki kobenga lopango na bango : *"Epai ya moto ya banki"*. Tata na ye a-

zalaká kosala na Banki ya Zaïre. Azalaki na lifuta ya malonga. Azalaki kobokola bana na ye malamu. Ma Vuma azalaki mwana ya minei na libota ya bana sambo.

Kimina mobola mawa, akokaki kolinga mwana ya moto ya mbongo ? Eyembá Pepe Kallé : *"Matoko ma Kinshasa na poshe eloko te, kaka na munoko nalingi yo."*

Bolingo elekaki ndelo. Sanza mibale sima ya kobanda bolingo na bango, mwana mwasi azwi zemi. Bamemi ngambo !

Tata na Kimina abengani ye na ndako. Oyo ya Ma Vuma pe ndenge moko. Babikaki kaka po na bamama na bango. Na kubombama, bamama bazalaki kopesa bango mwa biloko ya kolia pe ndambo ya mosolo. Mwana mwasi akei kofanda epai ya koko na ye ya mwasi oyo abotá mama na ye. Mwana mobali akei kofanda epai ya noko na ye.

Nyonso wana ekomaki tango etikalaki kaka poso mibale ásala examen d'Etat. Asalaki mimekano molimo epai mosusu. Akómaki koluka mosala lokola moto ya liboma. Kimina azalaki na mbula 19, Ma Vuma na mbula 17. Asilisaki lisusu kelasi na ye ya kotonga te. Wana tozali na 1981.

Kimina akómi koluka mosala. Tata mwasi na bango moko afandaka na Beau-Marché akei kolelela moninga na ye moko azalaki mokonzi na ministère ya bilanga. Etikalaki kaka sanza

moko po mwana na bango ábotama. Kimina azwaki ndako ya kofutela na Lingwala. Amilobelaki : « ezali kaka ebandeli ya la vie. »

Na sima na yango, makambo ekoti lisusu mpitakani ya kosakana te.

Tata na Ma Vuma aye kokufa na mbula oyo elandaki na liwa ya motuka. Bandeko na ye babotoli bango lopango na biloko pe babengani mama na bango ná bandeko na ye na lopango. Lelo na lobi, bana ya moto ya mbongo bakoti na bobola moko okoki kondima te. Ezalaki lisusu na motema ya kotia kuna te.

Pasi likolo ya pasi. Eleki sanza motoba, tata na Kimina aye kokufa na maladi ya Tifoyide. Po na mabota mibale, ekómi mokili ya Okinawa. Article 15. Mwana Ma vuma abotaki aye kokufa na malaria.

Na minano wana nyonso, batikanaki te. Kimina alobi na mongongo makasi :

*"Ye nde bilanga ya bisengo na ngai,*
*Mabele ya bolamu na ngai.*
*Mbebo ya monoko na ye,*
*Nde lipela na ngai ya butu na moi. »*

Ndenge akanisi bolenge na ye na mwasi na ye, ayoki nzoto. Akómi pene ya balabala oyo eútá na lopitalo ya bamamelo. Azwi loboko ya mwasi pe ye wana akobi mitelengano. Makanisi ekatisi bisobe pe bibale.

Liboso tókoba lisolo ya Kimina, nábetela bino mwa ndambo ya lisolo ya bomoi ya tata oyo ya ministre :

Atangá bakelasi ndenge na ndenge. Asilisá na Lovanium. Na sima, akendé kokóma nganga na Sorbone na France. Abakisá mateya ya ndenge na ndenge na makambo ya ekonomi pe ya mibeko. Tango azongaki Kinshasa na 1973, azwaki mosala na Sonas.

Ye na mama na bana na ye, basalaki mbula ntuku mibale na libala. Kasi bakabwaná. Babotá bana misato ya mibali pe minei ya basi. Ezali lisolo molai. Mama wana asilisá na bobongo na makambo etali shimi na 1976. Bazwaki ye pe na mosala na Sonas. Sima ya sanza motoba, baye kolingana pe babalani.

Na sima na yango, mobali na ye amataki pete noki noki. Ezalaki te po ayebanaki na bakonzi to pe azalaki na bandeko ya bakonzi. Ezalaki penza po ayebaki mosala pe ayebaki komipesa tina. Mwasi, lokola azalaki kobota mbula mibale nyonso, apusanaki na pete lokola mobali te. Ata ko bongo, akómaki pe na pete ya mwa likolo, mokonzi ya service.

Malembe malembe, mobali aye kokundola politiki epai elalaki. Te, tóloba 'te, politiki nde eyaki kokundola ye.

Mobutu azangaki bandeko to baninga te. Moto nyonso akokaki na ye kokóma noko, mwana, mwana ya moninga to ndeko ya Nkoy

Mobali. Kaka tekiniki ! Kalayi tekiniki, eyembá Emeneya.

Mokolo moko na pokwa, tata oyo amoni PDG aye na esika na ye ya mosala. Elengisi ye. Mokonzi abengaka, opoti mbangu kino na esika na ye ya mosala. Oyo ekómi ye áya, likambo nini? PDG atoki lokola soki aúti kolia fufu ya mótó.

- Mokonzi, likambo nini ?

- Leki, nazali na epaka.

- Likambo ya ndenge nini kulutu?

- Ndeko ya PF moko afandeli ngai na biro. Alobi, atindi ye. Nápesa ye bazaïre 10000. Na tango wana pene na badollar 8000.

- Ebongo alobi te po na nini okopesa mbongo yango ?

PDG atali tata oyo pe na sima aseki. PDG asosoli 'te moto na ye basalaka na ye, ayebi te ndenge nini Kongo etambusamaka.

- Leki, ná PF, mokanda ezalaka te, sinyatir ezalaka te, tina ezalaka te. Soki akweyisi, yo pesa. Okoluka na sima nini okotia na kati ya mikanda na yo ya mituya. Wana yo moto okoyeba.

- Nini ezali kolakisa yo 'te ye moto atindi moto yango ?

- Eloko moko te.

- Po na nini opesi ye mbongo yango te?

- Te, po na koloba solo, nazali na ntembe. Namoni neti engambe moto atindi ye te. Kasi

nayebi moto yango. Azalaka na mwa kindeko moko na PF. Bakindeko moko ya kofonde kasi ndenge asiemisaka yango awa, okondima te. Azalaka kanda mingi. Asi akangisá PDG ya Sozacom mikolo mibale na Ndolo, moto pe afuká te.

Tata oyo atali mokonzi na ye. Mayele ya koloba oyo azalaki na yango na motema ezali te. Atuni mokonzi na ye :

- Mbuta, eloko nini olingi ngai násala?

- Leki na ngai, yo ozalaka na kamwa makanisi moko ya mayele. Ndenge nini tokoki kosala po moto oyo ázonga lobi. Na boye, ngai nakozwa ndenge ya kotuna ye mei.

Tata oyo afandi kimia mwa tango. Na sima na yango, kafumba ya likanisi eyeli ye. Bayokani na mokonzi.

- Hé leki, soki atimbeli?

- Wana ekozala ngambo na ngai, ya yo te.

PDG azongi na esika na ye ya mosala. Ayebisi imbusu oyo azalaki kozela mosolo 'te bato ya kesi bazali kolengela mbongo. Abandi kotuna ye basango ya Mont-Ngaliema. Mama mo-komi sekele ya PDG abeti na ekuke.

- Kota

Mwana mwasi akoti. Na mosika, alobi na mongongo makasi po imbusu áyoka :

- Mokonzi, Honorable Ngbakpadokpongba azali libanda. Alingi ámona yo.

Imbusu ayoki kombo yango lokola kombo moko ayebi. Wana ezali koyokana lokola kombo ya bangbandi to bangbaka. Aluki kasi ayebi Honorable Ngbakpadokpongba te.

PDG atomboki na mwana mwasi ya ngana.

- Yebisa ye 'te, nazali na moto tata na ye atindi.

Imbusu alengi. Mwana ya Mobutu ? PDG asali lokola abosani mama mokomi. Sima na yango alobi na Imbusu oyo :

- Si mwana nkasi na yo te, chef.

Imbusu atoki. Abendi pema tango molai. Sima alobi na malembe nyonso :

- Nayebi ye te. Kasi oyebi…

Aboyi kobakisa. Na mokili ya Sese Seko, oyebi te nini ya koloba ná nini ya koloba te. A--fandi nye. Mokomi sekele aye kozonga. Azali kosala maboko lokola moto akweyeli likambo.

PDG atuni ye :

- Nini lisusu ?

- Alobi 'te Président moto atindi…

Asilisaki nanu koloba te, ekuke efungwami pe tata oyo akoti. Abandi kogangela PDG lokola soki mongamba na ye. PDG azwi ata esika ya kotia liloba te. Na sima na yango, PDG azongiseli ye :

- Kasi, tata na bino asi atindi tata leki na bino oyo po na kozwa mbongo yango.

Tata oyo abaloli miso epai imbusu afandaki. Imbusu, lolendo nyonso esi esilaki ye.

- Ozali koya kosala maseki na yo na sima yo mokongo na ye. Yo omonaki ye tango nini? Naúti kobima na biro ya tata esali ata baminuti 20 te. Soki átindaka yo, mbele alingaki átungisa ngai nákatisa Kin mobimba, ngai moto nazalaki na makambo na ngai na Lemba?

Imbusu akokaki kotala tata oyo na elongi te. Akómi lokola soso anokeli mbula.

- Bima! Longwa na miso na ngai. Nakoyebisa ye makambo ozali koya kosala bipai oyo.

PDG abangi. Moto na ye alekisi ndelo. Imbusu abimi na malembe nyonso.

PDG aluki mbangu mbangu akutana na Mobutu. Ayambami lobi na yango. Azeli mokonzi átombokela ye na ndenge aboyaki kopesa mbongo, ayoki te. Na suka aye kobetela ye lisolo. Alobi pe ndenge directeur na ye azwaki likanisi pe ndenge asalaki.

Eleki poso mibale. Mobutu atunaki ata ye te. Azalaki kotala TV. Mbala moko, bakati lolaka oyo ezalaki koleka pe bapesi sango ya mbalakaka :

*"Il a plu au Président Fondateur du mouvement populaire de la révolution, Président de la République, Guide de la Révolution zaïroise authentique, Père de la nation, Commandant suprême des forces armées zaïroises, Président du conseil exécutif, Président du comité central, d'élever au rang de membre du comité*

*central du mouvement populaire de la révolution, le citoyen Kirekediga Kisikemoka. Fait à Gbadolite, le 25 avril 1985, Mobutu Sese Seko KukuNgbendu Wazabanga, Maréchal."*

Etikalaki moke mokuwa ya libata azalaki kobukuta ékangama ye na mongongo. Ayoki kasi andimi te. Eleki ata minuti te, PDG abengi ye pe apesi ye longonya.

Lobi na yango, akei kotambola na bamagazini ya Galérie Présidentielle po na koluka kazaka ya sika po na milulu ya kokata seleka oyo ekosalama mokolo ya poso. Tala ndenge tata oyo akómaki na politiki.

Na sima wana, azwi bibonga ndenge na ndenge : ministre, PDG, ministre molandi, azangi ebonga, aye kokóma lisusu ministre, mopesi toli, mokambi ya région. Aye kokóma penza moto ya Mobutu. Elingi koloba azalaki kotambusa bakompani ndenge alingi. Ata ko libenga na yo moko, batiaka mwa loboko po óyeba soki ndambu etikali. Azalaki kofuta bato ya mosala te. Azalaki kosomba biloko ya mosala te.

Mindondo ekómi kokota ye ná mwasi na ye. Soki mwasi ayebisi ye 'te azali kotambusa makambo malamu te, ye akozongisa na nko nyonso :

- Nafutaka lokolo ya sombo epai ya mokolo zamba. Oyo etikali, ezali bokila na ngai. Lelo oyo soki nayibi te, tango bakolongola ngai, okozala moto ya liboso okoseka ngai.

Mwasi na ye alingaki ákoba na mosala na ye na Sonas, kasi tata oyo alingi lisusu te. Atingami kaka álongwa na mosala. Mwasi pe kaka motó makasi. Na suka na yango, tango azongeli lisusu ebonga ya ministre, baye kotia ye na Porte-feuille. Agangeli PDG batiaki na Sonas. Mwasi aye kolongwa na mosala. Na kanda wana, mwasi pe aboyi libala. Na lolendo ya kicommissaire d'Etat, atie mbala moko mwasi mosusu na ndako.

Mobutu lokola pe azalaki soki ndenge nini, aye kolongola ye. Tii pe abosani ye. Basi a-zwaki zamba zamba babendani. Bandako esika atiaki bandeko, moto akobima azali te.

Omesaná kobuka matonge na mapamu na nzete ebotamá na zamba, pasi po na kosomba manga. Bakonaka. Mpiaka ebandi kokotela ye.

Mokili pe eyokaka moto akweya te. Na 1991, tango basoda pe bato babuki Kinshasa, oyo ya ye ndako esalaki ata ngonga te. Bana ya Ka Luka bamemi ye kamwa TV na mbeto oyo atikalaki na yango.

Lokola pe mosisa ya soni bakatá ye, akómi kokende kolanda mama ya bana na ye epai na bango na Kisenso.

Mwasi na ye akómaki kosala mbika na mama na ye. Kanisa moto asilisá na ekonomi na bobongo! Kasi lokola mobali na ye akanga-ki ye banzela nyonso, mayele ya kosala ezalaki

te. Akómá koteka mbika ya kotumba na wenze ya Matete.

Basi ya tembe pe bazali.

- Olangwe kimokonzi Kinshasa mobimba. Lelo eyindeli yo, ozali koya tózongana! Maladi?

Babenganá ye na ndenge moko ya kosakana te. Soki kutu bokilo na ye ya mobali te, mbele mwasi na ye alingaki kosopela ye mai ya mótó oyo azalaki kotokisela mbika. Tata oyo alapá Kisenso na ndenge ya moke te.

Na mbala moko, Mobutu akómi moto mabe. Tata oyo asali oyo ya ye Parti Politiki. Mokolo mosusu kutu, Sekula akamwe tango amoni ye na bilili azali kofinga ye. Suka na motelemeli (opposant). Lokola pe alobaka lifalanse kitoko, bato bayebaká ye te, batieli ye maboko. Ye wana na kati ya Union Sacré. Makita kilikili.

Politiki na Kongo, lokola kaka fulafula na zando ya Monene na pokwa. Pika pende. Tia pwa. Lotomo komata. Epai ezali kokende, okoyeba na sima. Mata nanu. Makasi na yo moko.

Mbala wana lisusu, Mobutu, akómi na ye mpongo (aigle). Suka na mayele. Bwakela basoso loso. Okokamata mama, tata akoyeba te. Mpitakani ekoti na kati ya botelemeli. "Ngai nákóma, yo te ngai, tikela ngai, yo kutu, makanisi nyonso na mai." Batamboli tambululu po na kowela bibonga. Tata oyo azali kotia

kaka mbamba. Oyo batiaki ministre mokonzi atuni ye:

- Yo olingi ebonga nini?

Afandi nye.

He! Tii kutu azalaki kowela wana, nanu akanisaki te, alingi ásala nini na kati ya guvernema yango. Akotisi milimo :

- Na Budget!

Moninga azongiseli ye :

- Te, wana totie nani oyo.

- Défense.

Moninga agangi :

- Hé, yo okokoka basoda ? Bólobaka makambo po na esengo ya koloba te. Loba malamu.

- Na Affaires étrangères.

Moto moko agangi na sima :

- Banda obotamá osi okendé ata na ambassade moko ? Bátia yo na Affaires Etrangères ! Bill Clinton ayoká kombo na yo?

Ye pe atomboki:

- Tala, kosakana na ngai te. Ngai natangá na Chirac. Nasololaka na Roi ya Belgique. Yo ozali kosakana na ngai.

Kasi na esika wana, bayebisi ye 'te bakolo likopa basi batie moto na bango. Abundi na ndenge nyonso. Eye kotikala bisika misato: masano, bilanga pe kelasi. Asengi masano. Áfanda na ye te, po na kolakisa 'te ayebi makambo yango, alobi:

- Ngai nazalaki kobeta bac!

Bac, liloba ya kala ! Ata na 20 mai ezalaki kolobama lisusu te. Ebongo na Kamanyola! Balandeli ye, tii eye komonisama 'te ndembo ya suka atalaká, ezalaká oyo Mikado babetaká na Veya le 4 janvier 1959 ! Match oyo ebimisaká mobulu tii eye kobalukela bokonzi na belesi!

- Ata yo moko. Ata kutu coupe du monde ya 1974, okipá te. Óya kokóma ministre ya masano.

Asili nzoto na makila. Tii etikali bisika mibale : bilanga na kelasi. Amilobeli : " Na makambo ya kelasi, eloko eyi te. Nakokende kopotana na bana kelasi pamba." Baweli bilanga na moto mosusu atikalaki. Moto alingi kokipe makambo ya bana kelasi azali te. Suka suka, lokola ye azalaka makelele mwa mingi, oyo batiaki ministre mokonzi akati likambo. Apesi ye makambo ya bilanga. Na motó na ye, ayebi ata epai akobanda te. Kasi andimi kaka.

Na boye, lokola afingaki Mobutu butu moi, ayaki komata na ebonga. Baguvernema yango pe ezalaki kobongwama tongo midi pokwa. Mayele náloba te soki ezalaki oyo ya ya Lunda Bululu, ya Mulumba Lukoji, ya Tshisekedi, ya Birindwa, ya Mungul Diaka, ya Nguz, ya Kengo, ya Likulia to pe ya nani. Bino bolanda kaka lisolo.

Tango akómi ministre, basi bazongi zoba lokola ndonge. Ezalaki na mwana mwasi moko

azalaki kokata ye motema uta kala. Kasi lokola azalaki na makoki lisusu te, mwana mwasi oyo azalaki koboya kobima na ye.

Tata oyo akómaki kofutela ndako na Ka Mombele. Mwana mwasi oyo, azalaki kofanda na balabala ya minei (4ème rue) na Limete.

Komata amataki na guvernema, eloko ya liboso asalaki, akei koluka mwana mwasi oyo. Mercedès ya mwindu, kazaka, kilafwengi, kabakata ya lolonzo ya wolo, mofuku na libenga, bandimi ye. Zoba ya mobali.

Ministre alongwe epai akómaki kofanda, asombeli mwasi oyo lopango na epai ya Funa. Akei kofanda na ye kuna. Bandeko ya mwasi batondi etonga. Kutu ná bato ya parti bakamwá.

Tózongela lisolo na biso.

Mokonzi ya Kimina azwaki ata tango ya kotanga mikanda Kimina apesaki ye te. Pepo ebongisamaki na ngonga ya zomi. Tango Kimina apesi ye ebandoli, akei na banki po na kobimisa mosolo ya etoma (mission). Ye na bato na ye, bakei na libanda ya pepo ya N'Djili epai wapi pepo epumbuki pe ememi bango na mboka mokonzi ya Etiopi, totangi Addis-Abeba.

Mokonzi azalaki na mayele mabe uta kala. Azalaki na posa ya komema Kimina pe Kabangu na koyangana wana te. Lokola moto na moto akofutama dollar nkoto mibale (2000$), ye amonaki malamu ámema baleki ya mwasi na ye. Lisanga na ye na Etiopi ezalaki na bato oyo : mwasi na ye ya sika pe baleki ya mwasi misato.

Kokóma bakómi kuna, bapesi bango mwango ya misala. Na pokwa, ezalaki koyangana ya banganga bwanya to baexpert. Na ngonga ya zomi na mitano, moto ya mabongisi aye kokamata banganga. Basemeki miso eteli ngwa. Batali ministre. Ye alobi na bango na lingala:

- Bozali kobanga nini? Bókende, bokoloba kaka makambo oyo ekoyela bino.

- He, bof, pesa biso mikanda oyo bavieux wana basalaki.

- Wana ezali discours nakoloba lobi. *Et puis c'est quoi?*

Atomboki. Basemeki balandi moto ya mabongisi. Bakoti na ndako ya mayangani. Eúmeli te, bakonzi ya Etiopi bakoti pe bafungoli milulu. Bantoma ya bikolo na bikolo, bazalaki na mikanda na bango. Uta koyangana ebandaki kino esilaki, bato ya Zaïre, moto akofungola monoko azalaki te.

Ekómi ngonga ya bopemi. Moto moko ya Bénin apusani pembeni na bango.

- Mbote bandeko.

- Ee, mbote.

- Hassan Baddarou,

- Kabangu

- Kimina

Balati bakombo ya bakolo mosala. Nzoka nde bato bayebi penza makambo ezalaki se batata oyo mibale mokonzi asundoli na mboka.

xx

x

Lobi na yango, ekomi ngala ya baministre. Moko na moko akoloba ndenge mosala ya bilanga pe ya bobokoli bibwele etambolaka na mboka na ye. Na esika 'te bálanda molongo kobanda na Algérie kino Zibambwe, mokambi abandi na Zibambwe.

Moto oyo asakoli na kingelesa misala ndenge esalamaka na mboka na ye. Na sima moto ya Zambia. Baleki na moto ya Zaïre.

Na lolendo nyonso, engambe mobali ya mboka Kongo atelemi. Oyo kazaka kitoko ya mwindu na banzelanzela ya ngelingeli ya mike. Simisi ya mai ya mpondu ya pete. Kilafwengi ya langi lolenge moko na simisi. Sapato ya mwindu ezali kongala. Maneti na miso, makasa ya esakola na ye na loboko. Ye wana amati na etanda. Mwana mwasi ya kitoko, mwindu ya ngolo, suki milelo milelo, amemeli tata oyo mai ya pio. Mwana mboka akitisi mongongo.

Ye ko atangá mikili na mikili : asilisá na Bobongo ya Kinshasa, abakisá mapolome na biteyelo na Franse, Belesi pe na Amelika. Lifalanse (français) to Ngelesa (anglais) zoba. Akosoli mwa moke po na kosenga kimia. Bato nyonso bakangi monoko. Mongongo mokatisi mopepe :

*Son Excellence Monsieur le Président*
*Messieurs les ministres*
*Distingués Invités*

Apesi bakonzi ya Etiopi matondi na ndenge bayambi bango. Akumisi lingomba ya OUA oyo esangisi bana nyonso ya Afrika. Alobi ndenge nini na etumba ya demokratia, bango, elikya ya Kongo, bazwi makambo na maboko.

Likasa ya liboso esili. Abaloli yango. Akómi na likasa ya mibale.

*En ce qui concerne les pièces de rechange des voitures mercedès...*

Ye moko abongisi maneti. Makambo ya mituka eye kosala nini awa ? Asali neti ezali likambo te. Amoni malamu 'te ezali makambo ya kosomba bibende ya mituka na poto. Amilobeli 'te ákoba kaka na kotanga, na liboso makambo ya bilanga ekobima. Na motema alobi : "Kimina na Kabangu bazalaka mitó ya bongo. Bakolakisa mbala mosusu ndenge tobongisaka badanki." Ayebi malamu 'te danki ezali benzula te. Kasi atie moto makasi.

Likasa oyo esili se na makambo ya bibende ya benzula. Akómi na likasa aya misato.

*Nous rencontrons différentes sortes de pièces de rechange d'origine ou de contrebande...*

Lokola Koffi Olomide alobá, mosala ebongi éleka maloba na ebele. Tata oyo, ná mapolomi soki nkama, azali komona te 'te azali kotanga makambo ezali na nzela te. Bolema to koloka ? Akómi kotanga ba villebrequin, babuji, diske, na batalo na yango.

Likasa ya minei, ya mitano, ya motoba. Bato na kati bakómi kotalana. Baoyo ya kobaye bakómi kobaye, bakofungola monoko tii na suka. Ya konimba bakómi konimba. Ya kobima pe bakómi kobima. Moto oyo azalaki kotambusa mayangani, apesi eteni ya likasa po na koyebisa ye 'te atikali na minuti mitano.

Ye wana akómi koloba na ye tina nini mituka oyo étambolaka na Kinshasa ekufaka

pamba pamba. Miso ya tata moko afandaki na molongo ya liboso neti águnga : « totuni yo ? » Tata oyo azalaki kokamba akoki te, ayebisi ye :

- *Excusez-moi, monsieur le ministre, il ne vous reste plus beaucoup de temps. Si vous pouvez parler des stratégies que vous développez pour votre agriculture.* (Limbisa ngai tata ministre, otikali na ngonga mingi te. Soki okoki kolobela biso miango bobongisi po na kotombola bilanga na mboka na bino).

Ministre atoki. Abaloli makasa mbangu mbangu. Akómi na lokasa ya suka. Kimina asundolelaki ye mama na ebambola (bombe). Boyoka elombe :

*A l'heure actuelle, aucun effort n'a été fourni de notre part...*

Ministre asosoli 'te Kimina asakani na molimo na ye. Asali ye ezalazala na miso ya baninga na ye bakonzi. Atongi WC. Amifundi. Ayoki neti mai ya miso elingi kokita na matama. Na mbala moko, mosisa ya soni ekatani. Aseki.

*Je voulais dire...*

Asundoli makasa ya Kimina pe akómi koloba makambo ezali koyela ye na moto. *Buka lokuta na ndenge na yo.* Mama na lokuta ebimi na monoko ya tata oyo. Na minuti soki mibale, alamusi bato, apesi misala minene minene basali na Kongo, bilanga bipai na bipai.

Ya monoko ezali na yango pasi te po na kosala!

Ata ko bongo, apolaki na soni moko ya kosakana te. Mwasi na basemeki bisika bafandaki neti bázinda.

Ministre akiti pe aye kozonga na esika na ye. Alobi na mwasi na ye :

- Kimina wana akobunga!

Tango alobi boye, ayoki lisusu makambo Kimina ayebisaki ye :

- Bokobandela. Nanu bozindi te, bokozinda! Tii bokoyeba 'te lilala ekonamaka. Moto abukaka yango. Mosusu asukolaka yango. Ebongwamaka masanga yango moko te. Tii ozali komela yango, bato ebele balalaki te. Na bongo, soki ozali kofinga, konvuka to komikumisa, mosala ézala na ebandeli kino suka. Soki te, mopepe ya pamba.

Tango azongi, atindi basoda bakende kokanga Kimina.

Mbula eútaki konoka. Mbula ya mabanga na bankake. Bato bazalaki na nzela, bazwaki ata tango ya kobombama te. Mimbuli ekimaki to ebebaki na mopepe. Mai etondaki na batalase.

Kimina ye wana akei mosala. Kokita azali kokita na taksibis, ámona mama moko atekelaka bango biloko ya kolia apusani pene na ye.

- Boni mama Anto?

Mama oyo azalaki penza mbinga ya mwasi. Apesi Kimina ata tango ya kokita te. Azongisi ye na kati ya taksibis pe ye moko akoti na kati.

- Hé ! Mère Anto likambo nini?

Bato mingi na kati ya motuka bakanisi 'te Mère Anto azali mwasi ya Kimina. Bato ya songisongi bazalaka mosika te. Moko abwaki vocal ya Gloria ya viva :

- *Ngai nakoloba te, nakotala se bino!*

- Bobongisa na ndako.

Mère Anto ayebisi Kimina na litoi :

- Ministre na yo atomboki na ndenge moko ya kosakana te. Basoda bazali kozela yo na biro. Atindi misusu na ndako na yo. Soki omeki kotia makolo na yo kuna, okobunga. Babeti Kabangu pene ákufa.

- Asali nini ? Mokolo makambo ezali ngai.

- Yango wana batiki Kabangu. Banzengeneke bakoteli Kabangu. Tata ya bato, abetami mabe.

- Ebongo nákima kaka boye ? Ata yo moko, soki moto ya kolobela bango azali te, bakokoba kaka na kobebisaka mosala ndenge wana.

- Kimina, namonaka yo lokola mwana na ngai. Osili kolobela ye. Soki atomboki boye, ezali nde po ayoki na matoi na ye pe amoni na miso na ye, libunga na ye. Na minuti oyo tozali koloba, asili kotinda basoda na ndako na yo. Nayebi te soki ekosukela mwasi na yo na bana ndenge nini.

Uta asalaki likambo yango, azalaki komona yango neti lisolo. Kasi sik'oyo amoni polele na molimo pe mayele na ye 'te : amemi ngambo.

Aseki na motema. Nzambe alalaka te, kaka lobi na pokwa, mwasi na ye na bana bakimaki na Ntadi. Kimina, ntembe eleká ye, atikalaki ye moko na ndako.

Taksibis etelemi mwa liboso, Mère Anto na Kimina bakiti.

- Mersi mère Anto, Nzambe azongisela yo ebele koleka. Osalisi ngai ndeko na yo.

- Likambo te.

Kimina akei nzela ya makolo na kati ya Gombe tii na Lingwala. Azalaka na mwana ya mama leki na ye moko afandaka kuna. Kimina aboyi kobetela ye lisolo mbamba moto oyo akoboya kofandisa ye. Azeli wana mokolo mobimba. Tango butu ekoti, ye wana azwi taksibis pe azongi Kingasani. Motó makasi,

alingi kaka ámona soki ezali ya solo 'te basoda bazali koluka ye.

Aboyi kokita na etelemelo ya Quartier III. Akiti na Pascal, akoti nzela ya Mokali. Azwi banzela ya mike mike. Akatisi mai ya Mokali. Kokota azali kokota na nzela oyo ekabola lopango ya ndako ya Nzambe ya Mosantu Malako na eteyelo ya Malako, amoni na mosika, esika pompi ya bato nyonso ezalaká, bato babombami na coin. Ezalaki basoda.

- Dais, yaka awa.

Kimina asi amonaki bango. Sukuma! Okondima te 'te moto asalaka na leta azali kokima basoda. Aboyaki ata kokanisa. Azalaki pe na mbongo te. Ngenge na ye, kaka na ngonga yango, ndako ya Nzambe esili pe bato bakomi kobima. Kimina abulungani na kati ya bandimi. Akei lisusu na ndako na ye te. Aponioki na balabala Kimpioka. Abaluki na lopitalo ya bamamelo, aleki ndako ya mapa pe azongi malembe malembe nzela ya ndako na ye. Na mbala moko bweta ekatani. Asaleli molili wana po ápusana pene ya ndako na ye. Na mosika amoni lopango na ye etondá na basoda. Posa ya kolela eyeli ye. Azongi epai aútaki. Butu butu azwi taksibis na Kingasani ya suka. Akiti na Victoire, akei na Mariano. Azalaki na ngenge, bisi moko ezalaki kokende Kisantu. Amati, alandi mwasi na bana na ngunda.

Sanza mobimba eleki uta Kimina akimá Kinshasa noki te ministre ákangisa ye. Akendé kofanda na Ntadi. Ezali mboka ya bomama ya mwasi na ye. Mboka moko kitoko. Ezalaki na yango na bandako mingi te.

Kimina, lokola ayebi misala ya mboka te, akómi kotelangana lokola zoba. Ata kosala bitoko azali kokoka te. Ásala bilanga azali kokoka te. Ya ye bilanga kaka ya mikanda. Radio ezalaki kaka moko epai ya mokonzi ya libota. Ye lokola akimaki ya mbalakaka, azwaki ata tango ya komema radio te, bic te.

Ma Vuma, lokola amesaná na mombongo, alekisaki kaka mikolo misato yambo ázwa likanisi ya eloko nini akobanda koteka. Mituka oyo ekendeke Kinshasa etelemaka na Kisantu. Bato ya mombongo basombaka biloko ya bilanga. Ma Vuma akómi kokende kosomba pilipili na bilanga pe koya koteka yango na balabala monene epai wapi zando ezalaka.

Kimina, mayele ábima ata na esika yango ezalaki te. Azalaki kobanga mbala mosusu moto moko ayebi ye akomona ye pe akokende kopesa ministre sango. Ekómeli ye nde boloko. Na libenga pe eloko te. Akómi penza kotalela kaka mwasi. Nzoka tata ya ngana azalaki moto amesaná koluka po libota ébika.

Mokolo mosusu na pokwa, mwasi aúti koteka. Abandi kolamba. Ámona mobali na ye

akómi kosalisa ye. Na Kinshasa bato bakoloba. Ebongo na Ntadi?

- Kimina, likambo nini?

- Po na nini ozali kotuna ngai bongo?

- Elongi na yo etondi na mawa. Ngai nazali mwasi na yo, mama ya bana na yo. Soki likambo ezali lobela ngai náyeba.

Kimina afandi nye. Na mosika amoni Thomas na Romario baúti kosakana soki wapi. Putulu ya mabele ya motane nzoto mobimba. Balati se bakupe, ntolo polele. Bampela bazalaki na bango inkipa. Mabanzo te, makanisi te, likambo na moto te. Kinshasa to Kisantu, miselekete bazali. Bisika ya kosakana bebo.

Likambo ya pasi nde kelasi. Bazalaki kokende tii na kati ya Kisantu po na koyekola. Yango wana bazalaki kolamuka na tongo makasi. Bakolongwa ndako na ngonga ya motoba pe bakokóma na eteyelo na ngonga ya mwambe.

Na nzela ya bozongi, lokola Thomas alingá kosakana, Micheline akozwa bacahier na ye. Tango mosusu, po na koboya ‘te Thomas ákómisa simisi bosoto, Micheline akosenga ye yango. Na boye okomona Thomas kokóma na ndako na ngonga ya zomi na sambo na esika ákóma na ngonga zomi na minei.

Bana bapesaka Kimina esengo moko ya ndenge mosusu. Kaka bango pe bapesaka ye susi mingi. « Bana na ngai bakosuka ndenge nini ? » Tango amitunaka ndenge wana,

abandelaka mbala mibale te. Oyo balobaka : *"deux fois te! Une fois avec action"*

Azwi makasi ya koyebisa Ma Vuma makanisi azalaki na yango.

- Soki nakobi kofandaka boye, nakoya kobela liboma.

- He! Ebongo olingi ósala nini? Ózonga Kin ?

- Te, Kin mikolo oyo te. Niangalakata wana soki azwi ngai, si nasambwe. Na Addis-Abeba, bakómaki kobenga ye : "*aucun effort*".

Azalaka soki akanisi likambo yango, abosani monyoko na ye. Abukani na koseka.

- Ozali koseka lisusu?

- Ata bazalaka zoba. Eloko yo okomi te, bapesi yo ótanga, okoki kotanga yango mbangu mbangu liboso te? Azalaki na yango soki na mikolo mibale mobimba.

- Yo okanisi bato nyonso balingaka kotanga neti yo? Na ye kutu moto atangaki. Soki ngai nalingaki kaka násala yango bafotokopi. Nakaboleli bango.

Kimina abukani lisusu na koseka. Afungoli monoko tii na suka.

- Mama na Micheline, wana elingaki ézala liwa na ngai. Omoni? Yango nayebisaka yo, tangaka! Ata ndenge ozali koteka pilipili, mokolo mosusu oluki óyeba soki ndenge nini na bamboka misusu, bato batekaka pilipili basalaka. Ekofungola yo makanisi.

- Yoka makambo ozalaka na yango. Eloko nini ya kotanga po na koteka pilipili.

- Makambo ya kotanga ezali bebo.

- Yo moto oyebi français nde okotanga mikanda. Ngai nayebi kaka lingala na kikongo, omonaka mikanda bakomá na minoko na biso?

- Olongi. Nayebaka te nani apekisaki koyekola minoko na biso na biteyelo. Na ba1978, Mudimbe to pe Mbulamoko, nayebi lisusu te soki nani akotisaki mikanda yango. Kasi lolendo ya koloba français ekotelá bato na mikuwa.

- Tika nanu makambo ya kobongisa mboka. Ozali lokola bakata yo bilayi. Okoki kolekisa ngonga moko te, ózanga kobimisa likanisi po na kobongisa Kongo. Yango wana polopolo na yo ememi yo awa. Likambo nini olingaki koyebisa ngai.

- Soki okomona yango mabe te, ódefisa ngai mbongo. Nákende Angola. Balobi kuna mombongo epesaka malamu.

- Eh! Kimina, okokoka? Yo moto omesaná na yo na bic. Okokoka lisano ya ngunda?

- Siko'yo bic ezali kofuta te, nákufa nazali kotala? Mbula oyo ekoya Micheline akokota na CO, bana bazali kokola. Ndakisa nini nakopesa bango, soki bamoni 'te tata akangaka na ye maboko soki likambo eye.

Ma Vuma ayoki mwa lolendo na motema. Alingaka Kimina po na bongo.

- Okokende koteka nini?

- Nasombi sukali na Kwilu-Ngongo nakei koteka yango na Makela do Zombo.

- Ngai nakodefisa yo mbongo, okómi kuna, lokola bashungu balambaka madesu ya kitoko, okoti mabala kuna.

Kimina liboso asosolaki malamu te, eloko nini mwasi na ye alingaki koloba.

- Bashungu lisusu banani?

Ma Vuma aseki.

- Babengaka bato ya Angola oyo bakimaká bitumba te, bashungu. Baoyo bakimaka na Kongo, baregressado.

- *Tika bazuwa. Ozali se yo moko na motema.*

Basololi butu mobimba na tina ya kobongisa mobembo.

Mokolo ya eyenga, Kimina ye wana alati ekoti ezipi ye elongi, amati na motuka pe akei Kwilu-Ngongo.

xx

x

Bakómaki na mboka ya sukali na mokolo ya mosala moko na tongo. Mbula ezalaki konoka. Banzela etondaki na potopoto. Lokola pe ayebaki moto te, alandi kaka ngulupa nzela bazali kokende.

Bato bakotikoti na bisika ya kolia. Ye pe asengi báyela ye bilei. Mfumbwa na likayabu. Fufu ya pembe moko ya kosakana te. Fufu ya

Bas-Congo ezalaka pembe makasi. Kimina asepelaka bátia masango, kasi na Kwilu-Ngongo batiaka masango te. Alie kaka bongo. Basi ya bakongo po na mfumbwa! Okoki kokota libala lokola kosakana. Tuna Ma Colette, mama na Wivine na Liping.

Na masolo, Kimina ayoki 'te po na kozwa sukali na talo malamu, ebongi kosomba epai ya bato oyo basalaka kuna. Bango lokola bazwaka yango na ntalo ya izine, batekaka yango mangondo.

Tango amoni mbula esili, ye wana akei koluka epai wapi nganda ya bandako ya bato ya mosala ezalaka. Na kotunatuna, tii aye kokóma na Sucrière. Tala kabakata na bilanga ya kokó. Banda abotamá, nanu amoná bilanga monene bongo te.

Kimina soki akutani na likambo, likanisi ya liboso eyelaka ye : "ebongo ndenge nini tozali konyokwama na mboka oyo?" Ma Vuma moto azongisaka ye na bomoi azalaki te. Na ngonga wana Kimina ayoki neti mongongo ya mwasi na ye : "Tika nanu makambo ya kobongisa mboka." Asutuki. Abaluki, apesi bilanga mokongo pe akei nzela ya bandako.

Kimina abeleli moto ya liboso akutani na ye :

- Mbote tata.
- Ee mbote na yo.
- Nazali koluka sukali ya kosomba.

Moto oyo atali ye lokola nde Kimina alobi likambo moko moto oyo azali na makanisi a-koki koloba te. Moto oyo atali bipai na bipai, moto mosusu azalaki te.

- Oyo ezali esika bato ya mosala bafandaka. Ezali zando te. Kompani nde etekaka sukali, bato ya mosala te.

- Ngai nayoki balobi kuna 'te bato ya mosa-la bazwaka sukali na talo ya izine?

- Soki na mosala batekeli yo kilo mitano ya sukali na talo ya malamu po ósalela yango na libota, ekómi nde ya mombongo?

Kimina ayoki na soni. Azangi eloko ya ko-bakisa. Alobi kaka :

- Ho

- Ho te. Soki mokonzi moko ayoki yo, akoki kokangisa yo. Akofunda yo 'te ozali kopusa basali na moyibi!

- Mbwa!

Kimina ye moko atali bipai na bipai. Ye moto atelenganá likolo ya koluka makambo étambola malamu na Kongo, báya kokanga ye po azali kopusa bato na moyibi! Na motema amilobeli : *"mabaluka ntangu"*.

Nanu azali na kati na makanisi áyoka moto oyo ayebisi ye :

- Obangi na yo pamba. Bato ya ngana bazali miyibi te. Soki ateki sukali, asombi sabuni to pe alimeti, mabe ezali wapi?

Kimina ayebi lisusu eloko ya koloba te.

- Namoni yo obandi mombongo sika. Na mombongo ezali na makambo ebele. Yo kende kozela ngai na wenze. Nazali na sukali. Nakoyela yo yango. Ozali na motuka nini ?

- Ezali Scania moko ya ble. Tokómaki kaka lelo, tozali pe kolekana bakala mingi te.

- Bozali liboso ya magazini ya Lungwana ? Nazali koya. Yo bombela ngai bazaïre...

- He, wana obomi ngai? Lokola kaka na depôt? Nakopesa yo…

- Tolanda milai milai te. Obakisa …

- Malamu. Nazali kozela yo.

Kimina ye wana azongi na wenze. Aye kotelema pene ya motuka po na kozela moto oyo. Eleki ngonga mobimba. Kimina akómi kolongola motema. Alingi kokende kotala na badepo. Ámona moto yango aye kobenga ye. Bakoti na wenze. Baleki tii na molongo ya suka esika bato bazalaki koteka biloko oyo eúti Kinshasa. Bakoti na kamwa ndako moko ya mandalala. Kimina amoni basaki soki zomi ya sukali. Kimina apesi mbongo pe akamati oyo ya ye saki. Aluki bana ya mokumba po bámemela ye yango tii na motuka. Sima ya mwa ngonga, mitshunga babeleli :

- Makela prese, Makela prese.

Bamatisi liboso biloko. Sima na yango, moto na moto afandeli biloko na ye.

- Mótó poro, mótó!

Motambusi apelisi motuka bango wana batamboli.

xx

x

Liboso bákóma na Kimpangu, mboka moko ezalaka na ndelo ya Kongo na Angola, motuka ezali kokoka komata ngomba te. Kilo ya biloko ná ya bato eleki mingi.

- Bókita, bókita.

Bango wana na se. Motuka etikali kaka na biloko. Motambusi apelisi lisusu yango. Ya mbala oyo motuka emati ngomba. Kasi lokola ngomba yango ezalaki molai, bato batamboli na makolo pene na minuti ntuku misato. Bapakati lisusu mbangu kino bakómi esika motuka ezalaki. Bamati na motuka pe bakei Kimpangu.

Butu ekuti bango na ebandeli ya Kimpangu. Na mbala moko, mongongo ya motuka ebongwami. Kala te mótó ekatami. Bakiti lisusu. Motuka ekufi. Mobongisi motuka oyo bazalaki na ye, alobi na bango :

- Tótindika kar tii na kati ya mboka. Awa malamu te po na kobongisa.

Mibali nyonso batie pwa. Batindiki motuka pene na kilometele mobimba.

Kimina na motema amilobeli : "Hé, tokosala ndenge nini?" Baoyo ya kotomboka, batomboki, baoyo ya kofinga, basilisi mokumbi loposo :

- Oyo shofer ya ndenge nini ? Nani alakisá yo kokumba ?

Mokumbi pe atomboki :

- Bólongwela ngai kuna. Si bozalaki kosepela tango motuka ezalaki kotambola ! Bokitaki na nzela te po na nini? Na kindoki na bino, bolingi bobebisela ngai eloko ya mótó ! Luvunu! Ngai nazali mwana ya Masimanimba. Epai bakunda motolu na ngai, boyebi te.

Butu ekoti. Moke moke, kanda ekiti. Bato bakómi kobeta masolo. Mokumbi apesi mbongo bákende kosomba Lungwila. Bilenge mibali ya mboka bapusani pene. Lokola bweta nanu ekota te, kaka bamwinda oyo ya mafuta to ya zombo.

Na tango wana, mitshunga bazali kosalisa mobongisi motuka. Bazali kobundana po na kozongisa ebende moko ekweyaki. Bameki kobongisa motuka butu mobimba, kasi bakoki te. Bato ya ngana balembi. Mobongisi azwi mokano 'te lobi bakotinda moto na Kwilu-Ngongo po na koluka ebende yango. Elingi koloba 'te, bakolala na Kimpangu mikolo ebele, kino motuka ekobonga.

Kimina alembi nzoto. Ye akanisaki akokóma Makela mokolo ya mibale. Atekisi sukali, asombi madesu aye kozonga. Poso moko kaka na ndambo! Amilobeli : "oyo lisusu nini? Na mosala malonga te. Nalobi namibwaka na mombongo, ndenge moko!"

Azalaki komilobela. Kasi lokola kanda elekaki makasi, alobi yango penza pe bato bayoki ye. Mwana mobali moko azalaki pembeni na ye atali ye. Tango miso na bango mibale ekutani, elenge aseki.

- Leki, ozali koseka nini?

- Te vieux, naseki yo te. Naseki nde makambo olobi.

- Po na nini?

- Oyo ezali mbala na yo ya liboso ótambola nzela oyo. Mbuta, na ngunda program ezalaka te. Nyonso na maboko ya Nzambe. Ekoleka na yango pepele. Tango mosusu tokoki pe kosala poso mibale, bato misusu, mombongo pe ekweyaka. Oteki baplan mangondo pe osali *fausse affaire*. Kasi okolemba te. Ozongi, okei kobandela, tii ekosimba eloba Mongali.

- Mongali nde nani ?

- Te, oyebi ye te. Azali masta na ngai. Akómá na ye na Lubango.

Makambo mwana mobali oyo alobi epesi Kimina motó pasi.

- Tii ekosimba? Mokolo nini ekosimba ? Ebende yango kutu nanu basombi te ! Eloko nini ezali kolakisa 'te bakozwa yango na Kwilu-Ngongo ?

- Hé mbuta, soki na Kwilu-Ngongo ezali te, bakei Inkisi, soki na Inkisi ezali te, bakei Kisantu, Mbanza-Ngungu to pe tii Kin.

- Sia !

- Motomolo, eloko nini ekobongwama ? Ata toleli. Soki ebende ezwami te, motuka pe ekobonga te, biso pe tokomona Makela te. Mate Vieux, tii ekosimba. Lotomo !

Bakobi na masolo na bango. Moto ya misato aye kobakama. Ye pe aye na oyo ya ye makanisi.

- Balobi ekoki komonana epai ya Lungwana.

- Lungwana yango nani, óleka boye Lungwana, ózonga boye Lungwana!

Bato nyonso babalusi elongi pe batali Kimina.

- Yo oúti wapi, oyebi Lungwana te?

Kimina ayoki soni ye moko. Elenge oyo babandaki na ye lisolo ayebisi ye :

- Lungwana azali moto ya mombongo monene awa na kati ya Kwilu-Ngongo pe na bamboka oyo ya pembeni.

Lisolo ekobi. Moto oyo akendeki kosomba lungwila aye.

- Bato na mboka oyo bazali na miso mabe.

- Po na nini?

- Vieux, bashor ya mboka oyo nde balingi kar ékufa awa.

- Ooh, leki ! Bino moko bolobi 'te bakar ekufaka pamba pamba. Ekómi lisusu likambo ya bandoki ndenge nini?

- Tala vieux azali kondima te.

- Leki, ezali na likambo ya kondima na kati wana? Moter etiki kosala po ebende wana ebukani. Bandoki nde babuki ebende yango?

- Kasi!

Kimina alingi ábakisa liloba, bato nyonso bazomeli ye.

- Ooh! Yo oleki tembe.

Kimina afandi kimia. Bato nyonso bapusani po bayoka likambo moto oyo akendeki kosomba lungwila ayoki kuna.

- Ezali nini yango?

Azwi mapapu. Bato nyonso bafandi nye po na koyoka ye.

- Bakar nyonso ezali koya awa, ezali se koleka nzela. Soki etelemi, kaka po na kolakisa mikanda na ndelo (frontière). Soki bafuti bampaku, okomona bakei Makela to pe Wije. Na Kimpangu ekómi pasi po ósomba ata savon ya pamba. Sima na lobi, batata moko bakendeki kolobela mokonzi ya basoda likambo yango. Komanda amonaki eloko ya kosala te. Yango wana kar na biso ekweyeli libabe.

Bato bayokani 'te, bámemela batata ya mboka masanga po na kokitisa kanda na bango. Kimina ayoki kanda na mawa kasi eloko ya koloba ezali te. Likambo ezali polele, bato bazali na posa ya kosomba biloko. Ebongaki nde na bakonzi ya Kimpangu bázwa meko ya kosala 'te biloko pe etekamaka na Kimpangu. Kimina akangi motema akoki te. Atuni :

- Banda bango bakendeki komona Komanda, mituka boni esili koleka?

Kaka moto oyo ayaki na lisolo apesi eyano :

- Misato.

- Ebongo yango ekufaki te po na nini?

- Wana ngai nayebi te. Elongi ya libabe!

- Motuka na biso ekufi. Tóluka ebende wana tózongisa. Tótika koluka bandoki bisika nyonso.

Bazomeli ye lisusu.

Mama moko akateli ye mama na Lingala :

- Likambo ezali komonana polele yo olingi kaka balojiki na yo ya kopola! Po ebende yango esika eponi koya kobukana kaka na Kimpangu!

Kimina alingi ázongisa, áyoka :

- Ooohhh tata oyo! Tango mosusu yo nde ndoki!

Ya mbala oyo asosoli 'te bakoki kobeta ye. Akangi monoko.

Lobi na yango batindi bato bákende kobondela bankolo mboka. Tango basilisi, bayebisi mobongisi ábandela lisusu kozongisa ebende yango. Ameki kasi eloko moko esalami te. Mokolo mobimba eleki se boye. Na tongo ya sima na lobi nde baye kotinda moto ákende Kwilu-Ngongo. Mokolo wana motuka ezalaki kozonga Kwilu-Ngongo ezalaki te. Moto oyo azeli tii mokolo ya sima. Mikolo minei elekani se boye. Moto oyo aye kokóma na mokolo ya

poso. Minuti mitano te, ebende ya sika ezwi esika, mokumbi apelisi ka mvu!

- Tóleka poro.

Baúmelaki mokolo mobimba na ndelo ekaboli Kongo na Angola. Balakisi mikanda pe bafuti mpako ndenge na ndenge na ngambo ya Kongo. Bapusani na makolo kolandaka motuka kino na Kimbata, mboka oyo ezali na ngambo ya Angola epai wapi bafuti lisusu mpako ndenge na ndenge. Na sima na yango, bamati na motuka pe batamboli.

Esekisaki Kimina komona ndenge bato bapotanaka na likambo etali bikolo. Na bamboka oyo mibale, ekabwanaki na eloko te. Mbala mosusu okomona na libota moko, mwana ya liboso afandaka na Kimpangu pe azali moto ya Kongo, mwana ya mibale afandaka na Kimbata pe azali moto ya Angola. Tata moko mama moko. Bango nyonso bakendeke se bilanga moko.

Na nzela, Kimina azalaki se koyoka masolo ya bangunder (bato ya mombongo ya nzela ya zamba to ngunda).

Na Makela, Kimina asalaki poso mobimba. Biloko na ye ayaki na yango esili. Abeti masini, amoni 'te, na dollar monkama (100 $) oyo abandaki na yango, akómi na nkama misato (300 $). Asombi madesu pe azongi Ntadi.

Esengo ya ndenge wana, tango mwasi na bana bamoni ye aye kozonga. Ma Vuma ye moko akei koteka madesu na zando ya Kisan-

tu, epai ya bato oyo bazali kokende Kinshasa. Bazwi lisusu kamwa malonga likolo.

Ekómi na yango nde mombongo ya Kimina. Akosomba sukali na Kwilu-Ngongo, akei koteka na Makela. Kuna asombi Madesu aye koteka na Kisantu.

Ata ko mosala yango ekómaki kopesa ye mosolo mingi, azalaki kaka na susi ya mosala na ye ya kalaka ya leta. Okomona mikolo oyo azalaki na Ntadi, akokende kokutana na mokolo mboka, noko ya mwasi na ye. Bakómi kosolola. Akoyoka oyo bokilo na ye akolobela ye. Ye pe akopesa bokilo na ye makanisi na ndenge ya kobongisa mwango ya kolona. Kimina ayekolaki mingi epai ya bokilo na ye. Mokolo mosusu ayebisi mwasi na ye :

-Mayele ezali kaka mapolome minene minene te.

- Po na nini olobi bongo?

- Oyebi 'te na oyo etali makambo ya bilanga, noko na yo ayebi mingi!

Ma Vuma ayoki mwa lolendo. Mobali na yo ákumisa bandeko na yo, epesaka mwa lokumu moko boye.

- Moto oyo aúmeli na mosala, akopesa yo mateya pe otikali kidiba. Ministre wana ebongaki áya na ye ata kosolola na noko na bino. Alingaki ábima bolole te na Addis-Abeba.

xx

x

Na Makela, Kimina azalaki komona bilenge moko misato ya mibali mwa ndenge. Ata ko bazalaki koteka biloko lokola baninga nyonso, na masolo na bango, bazalaki bakomema makambo mwa ndenge mosusu.

- Mbote baleki

- Ee, mbote vieux Kimina. Boni?

- Mwa moke. Lelo nayoki balobi commissio ekozala.

- Biso pe toyoki. Dembo ye moko akozala.

- Hé, wana azali Général ya Unita. Na sima ya Savimbi.

Kimina alingi koloba, ayoki oyo bazali kobenga Teddy alobi :

- Bango nyonso ndenge moko. Tokokende kaka, po soki okei te, omemi ngambo. Tokimi kuna balikro, toye awa kaka balikro. Ndenge nini balikro zamba zamba boye ? Bato ya solo bakoki kotambusa Afrika bazali te ?

Kimina amoni ‘te akutani na bato na ye.

- Leki, bazali na bango. Kasi soki moto oyo ebongaki ázala na boloko ye nde azali kotambusa mboka, baoyo babongi kotambusa mboka bakozala wapi?

- Na boloko!

Babukani na koseka bango nyonso.

Malembe malembe na lisolo, Kimina aye koyeba 'te bazali bana ya kelasi. Batangaka na bobongo ya Kinshasa (Unikin). Masolo ya kotelemela bokonzi ebandi.

Kimina alingá masolo ya politiki. Azali kutu kokipe te kobenga bato po na kosomba biloko.

Teddy afandi kimia. Abongisi biloko ezalaki likolo ya mesa. Na sima abeleli Kimina:

- Mukubwa?

Kimina azongisi:

- Leki na ngai. Lobela ngai.

- Mobutu azali fo mutu.

-Teddy na biso, azali ye moko te. Ngai sukuma oyo ememi ngai na Angola, si ministre aúti na botelemeli

- Yoka lisusu mbuta. Botelemeli nde nini?

- Opposition.

- Wana suka na lingala, botelemeli.

Kimina abeteli bango lisolo na ye. Balali na koseka.

- Mbuta, wana ezali mama na movema. Ebongo ye pe akoki kotanga te?

- Leki ngai, na makanisi na ngai, nakanisaki akotanga yango. Tango akotimbela, akopotana na ndenge na ye. Bolole wana azalaki ata na tango ya kotanga te.

- Yango tolingaka kotanga te po na nini?

- Momeseno Leki. Esengeli tokóma na momeseno ya kotanga.

Balali na koseka.

Na mbala moko bayoki mongongo ya pepo. Zando epanzani. Bato bamwangani lokola wangila esopani na mesa ya wenze. Moto na moto

akangi biloko na ye na lombangu. Na tango wana, na Angola, soki oyoki mongongo ya pepo, zalaka ekenge. Po ebambola ekoki kokweya. Ézala ya UNITA to ya MPLA. Kasi pepo oyo ezalaki na yango koleka. Sima ya mwa tango, bato bazongi na wenze.

Tango zando esili, bango wana na pokwa bakei komela mwa ewaka na Trocadero, nganda ya monene na Makela.

xx

x

Mbala mosusu Kimina asombi biloko pe akei lisusu mombongo na Angola. Batambolaki mokolo mobimba na ndenge ya kita-mata. Soki ngomba, bakiti. Motuka emati bobele na biloko. Soki mokili ezongi semba, bazongi na kati ya motuka. Okoyoka mitshunga bazali kobelela mokumbi po na kopesa ye makasi :

- Na mopanzi ya mvuama, poro. Sielumuka, tindika.

Ekómi bango na mboka moko kombo na yango Maseke, bakutani na basoda ya UNITA. Batelemisi motuka. Mokumbi alakisi mikanda nyonso basengaki ye. Mokonzi ya basoda yango azalaki elenge moko pene na bambula zomi na mwambe. Amemaki na mokongo, tala kabakata na mondoki. Lidusu ya mondoki lokola lidusu ya nzete ya bambu. Moto moko azalaki na motuka alobi na mongongo na se :

- Bango moko babengaka mondoki wana *"cala boca"* elingi koloba kanga monoko.

Kimina andimi na motema : " hm! Oyo ezali penza kanga monoko. Áyoka soda oyo atali ye pe agangi :

- *Desce!* (Kita!)

Agangaki makasi mingi. Kimina asutuki. Lokola pe Kimina ayokaka putulukesu te, mayele ya koyanola ezalaki te. Kanda ya soda emati lisusu makasi. Moto oyo azalaki pene na Kimina ayebisi ye :

- Alobi na yo ókita.
- Nákita po na nini?
- Oyo ezali Kin te. Bana oyo basekaka te. Soki otie ntembe, okobetama masasi pamba. Okoya kokufa ofele. Kita kaka. Okoyeba eloko alingi na se.

Kimina akiti. Soda oyo atomboli mondoki tii na ntolo na ye. Mobali ayoki pio ya ebende, masuba ebandi kotanga kasi akangi yango. Amoná mandoki pe abetamá. Kasi lidusu ya *cala boca!* Kaka na esika motema efandaka, nanu ekómela ye te. Azangi ndenge ya kopekisa mai ya miso étanga.

- Nasali nini?

Soda oyo abandi kosambisa mokumbi. Eleki soki minuti zomi mobimba. Mokumbi azali kobondela, kofukama, kobandela maloba, eloko te. Mondoki etingami ntolo ya Kimina.

Sima na yango, mokumbi abalusi miso epai ya Kimina pe ayebisi ye :

- Atomboki po olati elamba oyo ezali na elongi ya Bill Clinton.

Kimina akamwe :

- He!

Kimina azangi maloba ya koloba. Bapolo ya Bill clinton ezalaki kotekama pamba pamba na Kinshasa. Kimina atuni mokumbi:

- Ekómi lisumu?

Mokumbi azongiseli ye :

- Alobi boye : banda bitumba ezongá na 1992 sima ya maponomi (vote), Eduardo do Santos atikelá baamerikain mabulu ya petrole. Bátoka ndenge balingi. Yango wana baamerikain basutá Savimbi. Likolo ya nani?

Kimina na motema amilobeli : "Mabulu na pitolo lokola mabulu na mabanga ya talo ezali bobele na maboko na bapaya. Ézala na Angola to pe na bamboka nyonso ya Afrika. Ya biso kutu tina ya koloba ezali te." Amoni pole na motuna ya mokumbi.

- Likolo ya nani, yo okanisi?

- Ya Bill Clinton.

Kimina atali soda oyo. Ayebisi mokumbi :

- Yebisa ye, soki kaka po na polo oyo, nakoki kolongola yango kaka sik'oyo soki alingi.

Soda aboyi kolanda likanisi na ye. Ayebisi mokumbi akitisa biloko na ye. Mokumbi, na miso ya mawa, ayebisi Kimina :

- Awa ngai nakokoka lisusu eloko moko te. Alobi soki tokitisi biloko na yo te, bato nyonso bakoleka. Yo belela kaka bakoko básunga yo. Awa ezali lisusu likambo ya bato na bomoi te.

Azalaki na saki na ye ya sukali pe kesi mibale ya makaya pe moko ya alimeti. Bakitisi yango. Soda apusi kimina lokola moyibi, mondoki na mokongo. Bakotisi Kimina na ndako moko ya moke oyo bazalaki kosalela lokola boloko. Alali kuna mokolo ya liboso. Miso emeseni na molili. Akomi kolekaleka lokola moto ya liboma na kamwa ndako yango. Makanisi ya ndenge na ndenge etambolaki na bongo ya Kimina. Ekomi na pokwa, amoni baye kokamata ye. Moto moko azalaki wana azalaki koloba lingala ya malamu.

- Bafundi yo. Balobi yo ozali espion ya baamerikain. Batindi yo awa po oya kotala baplan na biso sima ókende kolobela bato ya MPLA.

Kimina alingi koloba : "Baoyo wana nyonso bazali kosala mbongo na mokongo ya bana mboka", kasi afandi nye. Abombi makanisi na ye. Ayelaki mombongo.

- Bokoboma ngai pamba. Bilamba wana ezali kotekama na Kinshasa. Moto nyonso akoki kolata na ye. Nasombaki yango kaka po ezali ntalo moke. Nakotaka makambo ya politiki te.

Asali mikolo misato na boloko ya UNITA. Mokolo ya minei ayoki mongongo ya mwana mwasi moko libanda. Mongongo yango ayebi yango. Akanisi mbangu mbangu epai wapi a-yokaká yango. Makanisi ezongeli ye. Ezali mongongo ya Abetini, moninga ya Ma Vuma. Bazalaká kofutela na bango lopango moko na Lingwala. Akanisi ata kokanisa te agangi :

- Abetini ! Abetini ! Ezali ngai Kimos.

Abetini makila ya nzoto etamboli ye. Soda moko agangeli Kimina. Kasi wapi, abandeli li-susu :

- Abetini ! Abetini ! Ezali ngai Kimos. Na-yebi likambo te.

Eúmeli te, baye kobimisa ye. Engambe mo-ko apikami liboso na ye. Alakisi ye na mondo-ki 'te átelema. Kimina atelemi pe alandi ye. Abetini azali kotala ye. Tango akomi pene, A-betini ayebi ye sik'oyo malamu.

- He, Kimos, okotá Angola kala?

- Te, oyo ezali mbala ya minei.

Ayebisi Abetini lisolo na ye.

Abetini akomaki mwasi ya kapitene ya ba-soda ya nganda wana. Azalaki te tango baka-ngaki Kimina. Akendeki zamba kosomba ba-diama.

Abetini abondeli mobali na ye. Bandimi kotika Kimina. Na mbala moko abongwami se-meki. Bazongiseli ye biloko na ye bakangaki. Kimina alembaki na nzala pe na kotuta oyo

batutaki ye. Abetini alambeli ye madesu pe atumbeli ye ntaba. Esalaki ata mbula mitano oyo bakabwaná. Kimina alongwá Lingwala pe azongá kofutela na Kingasani epai akolá.

Mikolo yango pe, Abetini asi abandaki mombongo na ye ya Angola. Akutanaki pe na mobali. Yango wana afandá na ye libela na Angola. Akendeke Kinshasa kaka po na koteka diama sima azongi na ye na mboka ya Simaô Ntoko.

Basololi butu mobimba. Lobi na yango, motuka ya Wije emonani. Kimina amati pe akobi mobembo. Tango azongi Ntadi, abeteli mwasi na ye lisolo mobimba ndenge elekaki.

Kimina abosani eloko oyo esalaki 'te ákóma kofanda na Ntadi. Mombongo ezali kofuta malamu. Akómi na ye pe koya koteka ye moko na zando ya Kisantu. Okomona ye liboso ya basaki na ye ya madesu. Azali kobelela.

Mokolo mosusu, ámona motuka moko ya 4x4 etelemi liboso ya basaki na ye. Bingambe mibale bakiti. Kimina azwi ata tango ya kokima te. Bakweyi na ye. Mayele ásala ezali te. Bakómi kobeta ye makofi. Na sima na yango, ámona ministre ye moko akiti.

- Kimina, ngomba na ngomba bakutanaka te, kasi moto na moto bakutanaka. Awa okimaki, osuki wapi?

Kimina mayele ya koloba ezali te. Ma Vuma, epai azalaki koteka pilipili, amoni ndenge bato bazingi esika basaki ya mobali na ye ezalaki. Apumbuki na koganga. Akuti ministre azali kokamola litoi ya mobali na ye. Kimina asili kotikala ntolo pamba lokola moyibi.

Ma Vuma akómi kofinga ministre.

- Na bolole na yo, oyebi kosala bisakola (discours) yo moko te? Óya kokanga ye lokola moyibi! Ayibi biloko na yo?

Azwi ata tango ya kobakisa liloba mosusu te. Nimakoko. Mbata ya sima loboko ekweyeli ye na monoko. Mino mibale ebukani. Bato bagangi na somo.

Basoda ya ministre babwaki Kimina na mwasi na ye na kati ya motuka. Bato mayele

ya koloba ezali te. Bazali kotala bobele ndenge, na se ya mputulu ya mabele ya motane, motuka ya mokonzi ememi Kimina na mwasi na ye. Bakómi na bango na Kinshasa. Motuka eleki nzela ya boloko ya Makala. Kokóma bakómi na kati ya lopango ya boloko, babwakami lokola basaki ya fufu. Ministre ayebisi mokonzi ya boloko :

- Bato oyo basalaka epai na ngai. Bayibi ngai biloko na ndako. Kotisa bango na boloko po bátosa. Okobimisa bango mokolo ngai moko nakoya koyebisa yo ‘te : "bimisa bango".

Apesi kutu mokonzi ya boloko tango ya koyanola te. Abaluki, akoti na motuka pe akei.

Moi makasi, lopango ya boloko ya Makala pe ezalaka na esika ya kobombama moi te. Kimina na mwasi bayitami na se ya moi lokola makayabu. Sima ya ngonga soki mibale, baye kokamata bango. Bakaboli bango. Kimina na suku ya suka epai ya mibali. Ma Vuma lolenge moko epai ya basi. Batie bango na bisika oyo bato bakotaka kuna, bazalaka na kombo te. Soki opatipati, okoki pe kosala ata mbula zomi. Moto akoya kotala yo te.

Tala ndenge balongani bakoti boloko ezangá kosambisa. Moto pe te ayebi tina bakotisi bango kuna. Elingi koloba, moto pe akoya koluka bango azali te.

xx

x

Na Kisantu, bato bayebaki te 'te moto oyo azalaki ministre. Bakei koyebisa noko ya Ma Vuma kaka 'te :

- Bamemi bana nkasi na yo na kati ya motuka moko ezalaki na basoda ná mokonzi na bango.

Tata oyo akokende kobanda koluka wapi? Bana batikali lokola bitike.

Micheline, mayele akendeke lisusu kelasi ezalaki te. Na mbula zomi na mibale, akómi mama na bana oyo akaná te. Na tongo, akosukola baleki na ye pe akotinda baoyo ya mikolo na kelasi. Na sima akokende kosomba bapilipili na bilanga pe akoya koteka yango na zando ya Kisantu.

Sanza mobimba eleki se boye, moto ayebi epai Kimina na mwasi bakendé te. Mokolo mosusu, Thomas azwi likanisi pe ayebisi yaya na ye Micheline :

- Micheline, tango mosusu ezali kaka ministre wana moto ayaki komona tata pe akangi ye.

Micheline pe amoni 'te ezali kaka bongo. Bakei kolobela koko na bango likanisi oyo. Noko ya Ma Vuma atiki bana epai ya leki na ye. Azwi motuka pe aye Kinshasa. Akei komona bandeko na ye oyo bazalaka na Kinshasa. Babengi pe bandeko ya Kimina. Kinzonzi ya mbalakaka esalemi po na koyeba eloko ya kosala. Na suka na yango, likanisi eye : bátinda

moto ákende kotuna na mayele nsango na mosala.

Mwana ya leki na Kimina alobi :

- Ngai nakendeke kotala noko na mosala. Nayebi mama moko atekelaka bango biloko ya kolia. Nakokende kotuna ye.

Lobi na yango, mwana mobali oyo akei na mosala ya baKimina. Akómaki tongo makasi. Mère Anto asi pe akómaki.

- Hé, Matsiambu, boni?

- Malamu mama.

Matsiambu alobeli Mère Anto lisolo ndenge bakangaki Kimina pe mwasi na ye.

- Nzambe, likambo oyo esilá te. Ngai nayoki ata likambo moko te. Yo zonga na ndako. Po soki ezali ye moto alimwisi bango, akoki pe kolimwisa yo. Tata oyo azali lokola moto azali na ndoki. Ngai nakomeka kotunatuna. Soki nayoki likambo, nakozanga te koyebisa yo. Nasilisaka koteka na ngonga ya zomi na sambo. Yo zela ngai na Gambela, na esika mituka ya Ngiringiri elekaka. Yo ofandi wapi?

- Tozalaka kaka pembeni wana. Na Asosa.

Matsiambu azongi na ndako.

Ekómi na bangonga ya mwambe, bato bakómi koya komela ti epai ya Mère Anto. Ámona pe moto moko asalaka na ministre aye.

Bayebaka pe mosala na ye malamu te. Basusu balobi azali mokengeli nzoto (garde du

corps), basusu balobi azali mwana ya bitinda, basusu balobi azali mukala. Mbinga ya mobali. Tongo to butu, azalaka kaka na maneti ya mwindu. Mère Anto po na kosekisa ye, alobi na ye :

- Obombaka nini yo mwana oyo na maneti ya mwindu na miso tango nyonso ?

BaMère Anto bazali bamama oyo misisa ya kobanga ná oyo ya somo esi bakatá. Ábanga yo po na ntolo to maneti ya mwindu? Elobaka ye moko :" Nazalaki elenge, nabangi liwa te, náya kobanga liwa na 11heures ya pokwa?"

Mwana mobali oyo alingi asilika kasi aseki:

- Mère, namoni yo omekaka esprit na ngai !

- Ebongo motuna ezali lisasi?

Mwana mwasi moko pe asalaka wana aye kokóma. Tata ya maneti ameli nsoi. Na motema amilobi : " Basi ya kitoko bazali na mboka oyo. *Mono ta fwa nzambi*"

Mère Anto abandi kokumisa ye.

- Te tata, bino bozali bakonzi, tokoki koseka bino te. Násalela yo nini?

Ye moto alingaki ámela na ye kaka ti na lipa ya manteka, asengi na maki. Atuni pe mwana mwasi oyo soki alingi nini. Ayebisi Mère Anto átia yango na konti na ye. Ebongo moseka áboya ? Elengi ya maki na matama, Mère Anto atuni ye :

- Yango tata oyo afingaká ministre, amonaná kaka te ?

- Nani, Kimina?

- Ee, kombo na ye pe nayebaka malamu te.

- Oyo wana ákomonana lisusu na circuit te. Tobwaká ye ná mwasi na ye na Makala, epai oyo kutu moto akokende koluka bango azali te. Bato mosusu, soki koloka nayebi te.

Mère Anto aboyi kolanda milai milai. Tata maneti akobi na litoi na ye epai ya moseka.

Na pokwa, Mère Anto akutani na Matsiambu. Ayebisi ye oyo ayoki. Mère Anto pe ayebanaki na moto moko asalaka na boloko ya Makala. Elongo ná bandeko ya bakangami, bakei epai ya moto yango. Bayebisi ye likambo.

- Boyebi 'te makambo ya ndenge wana ezalaka mobulu? Bino bozali bandeko na ngai. Nakokende lobi koyeba soki ya solo bazali kuna. Soki bazali, ekosenga mwa mbongo ya ebele po na kokimisa ye. Po soki ministre ayoki 'te babimisi ye, ekobota makambo.

Lobi na yango, tata oyo akei na boloko ya Makala. Eúmeli te po áyeba 'te Kimina na mwasi na ye bazali kuna. Akei tii esika Kimina azalaki. Wana lifelo. Afungoli ndako eyindo pe abengi :

- Kimina.

Ye azalaki kolala. Ayoki lokola na ndoto, moto azali kobenga kombo na ye.

- Kimina, Kimina.

Asutuki na pongi pe andimi na mongongo na se :

- Ngai ye oyo. Likambo nini?

Akanisaki ezali bato oyo ya boloko bakómá konyokola ye butu moi.

- Yaka awa.

Kimina asali makasi po na átelema. Na sanza mobimba, aliaki kaka soki mbale mitano. Akondaki na ndenge moko ya kosakana te.

Moto oyo amemi ye na libanda pe akei kokotisa ye na boloko ya kamwa malamu, epai wapi, okoki kobima po na kozwa mwa mopepe.

Moto oyo ayebisi ye :

- Nazali koluka ndenge nini ya kokimisa bino.

- Po na nini?

- Bandeko na bino bakómelaki ngai. Kasi ezali kosenga mbongo ebele po na kopesa mokonzi ya boloko pe bato misusu.

Kimina alongoli motema. Mbongo ekoúta wapi ? Nzoka nde, mbongo oyo Micheline atekisaki madesu ya tata na ye ezalaki nkama mitano (500 $). Bakamati yango bafuti bato ya boloko. Kimina na mwasi na ye babimi na boloko pe bazongi na Ntadi.

Tata oyo ya ministre pe ayebá likambo te. Mère Anto pe alobelá moto te likambo yango.

Mwasi na mobali baye kokuta bana na maboko ya Micheline. Bana batondi na esengo na bomonaka baboti na bango. Kimina ayoki motema mawa. Akotisi libota na ye na pasi. Likolo ya nini?Ya makanisi pe maloba na ye ya kobongisa mboka. Kasi áyoka mwana na ye ya suka ya mbula minei alobi na ye :

- Tata, biso tolelaki yo na mama. Bokokende lisusu na Makala te?

- Te, tokokende lisusu te.

- Soki moto wana aye lisusu, biso tokoyebisa ye ázala mokonzi ya malamu. Soki aboyi, okokomela ye pe lisusu makambo te.

Kimina akamwi.

- Ho, nani ayebisi yo makambo wana.

Thomas abakisi:

- Biso nyonso toyokanaki bongo. Ata pe soki tokoli, soki mokonzi azali kosala makambo malamu te, tokosalisa ye te.

Kimina ayoki mai ya miso etangi ye na matama. Bateyaka bana na misala pe bizaleli, na maloba te.

Eleki mikolo mibale, Ma Vuma azongeli mombongo na ye ya pilipili. Micheline asimbaki yango lokola mokolo. Mwana aye kozongela kelasi. Kimina, moto asilikaka tango ya badevoir, akangi motema pe asalisi Micheline po na koyeba oyo baninga bayekolaki tango ye akómaki kobokola baleki.

XX

X

Eleki sanza misato.

Kimina azalaki na kati ya ndako. Azalaki kobongisa biloko na ye po lobi akokende Kwilu-Ngongo. Ayoki mwasi na ye azali koyemba.

*Olobaki po na esika yango,*
*Batie yo pembeni,*
*Loba lisusu, mama*
*Kata ndenge okataka,*
*Tokokani ee.*

Ma Vuma azalaka na makambo ya koyemba pamba pamba te. Azalaki koganga na mongongo makasi nzembo oyo Luambo ayembelaká Kengo-wa-Dondo, tango Mobutu alongolaká ye na ebonga ya *Procureur Général de la République*.

Kimina aseki. Abimi libanda. Moi ezalaki kongala. Makasa na banzete ezalaki se kotepatepa na mopepe. Ma Vuma ye wana, apanzi maboko, azali kotuta rumba na kati kati ya balabala ya Ntadi.

- Likambo nini ozali kobina na balabala boye lokola moto ya liboma?

Na loboko ya mobali, Ma Vuma asimbi molangi ya masanga. Ebangisi Kimina. Mwasi na ye amelaka kaka na bafeti. Amelaka pe

mingi te. Kopo moko to mibale. Soki akómi na kopo ya misato, molangwa!

*Nakolobaloba pamba pamba te mama aa*
*Mokolo tonga abotoli yo tonga ee*
*Okotonga na nini ee*

Ma Vuma akómi pene na mobali na ye. Kimina amoni te molangi ya masanga ezalaki ya kokanga. Mwasi na ye amelaki te.

- Likambo nini Ma Vuma?

- Balongwe, mwana kisi asakani lisusu na bango. Balongwe.

- Nani yango?

- Nani lisusu? Addis-Abeba! Aucun effort, tata bitangatanga, ministre ya bilanga !

Kimina ati tembe.

- Tika koloba boye, alongwe? Yo oyoki yango wapi?

- Oo, ezali kolobama na baradio pe baTV, bato nyonso bazali koloba se lisolo yango. Azali na esika akobombama?

Ma Vuma azalaki koteka na zando ya Kisantu. Ayoki masolo 'te ministre mokonzi ya sika aúti kobima. Moto ya liboso Ma Vuma atunaki ezalaki ministre wana. Alongwe. Mwasi apumbuki na esengo.

- Nakendeki Nkamba Yelusalemi pamba te. Papa Simon asali bikamwa na ye ndenge amesaná.

Sima ya poso mibale, Kimina na libota na ye bazongi Kinshasa. Mboka ebukani tango bakómi. Bilenge ya quartier bakómi kobenga Kimina na bakombo nyonso : Antibal, Mandela, Kimbangu, Lumumba, Mulele pe bongo na bongo.

Mobutu azalaki lokola mwana ya kisi. Ntango bomoni penza 'te ya mbala oyo tolongi ye, akokosa bino na ndenge ya moke te. Tango bokosutuka, ye asi aleká! Ya mbala oyo pe ndenge moko. Ministre alongwe mosala. Malembe malembe, mpiaka ekómi kozongela ye. Soki etingami yo? Mwasi ya mosolo pe akómi na ye kolemba. Mpiaka ezali gu na ye te.

Adi Molona azali leki ya mwasi na ye. Ye moto akendeké Addis-Abeba na kombo ya Kimina. Adi azalaka na motomolo (vieux) na ye moko ya motema. Azalaka moto monene na MPR. Mobutu apesi ye mbongo po ákende kosenginya (corrompre) batelemeli (opposants). Adi Molona asali nyonso po yaya na ye ákóma makangu ya moto oyo.

Abengisi moto ya MPR na ndako. Ex-ministre pe epai aútaki kotelengana soki wapi, azongi na ndako. Aye kokuta tata ya MPR na ndako. Ámeka kotuna, bayeli ye ngando. Mwasi abwakeli ye biloko libanda. Babengani ye lokola eloko pamba.

Banzembo ya Reddy eyeli ye mibale na mbala moko. Mokolo wana nde asosoli oyo ayembaka mikolo nyonso na se ya Kwiti.

*Surtoút masolo ya banketo keba,*
*Banketo bo ke na mambu mingi makambo!*
...
*Carrière ya moto pe esilaka yeba,*

*Mandat ya Leta pe esilaka*
*Sima ya liwa na ngai*
*Naboyi bana na ngai básambwa*
*Báyoka soni na likambo tata asalaká*
*Yeye yeye mawa na ngai eleki.*

Mokili pe ezalaka malamu te. Mokolo yango, Kimina aútaki mosala. Bana ya ISC batombokaki soki pe po na nini. Mituka ekimi ville. Ndenge ya kozonga ndako ezalaki te. Kimina akómi koya makolo. Na Funa, akoti na banzela ya kati. Akoti na balabala yango. Akomi wana kaka na ngonga bazali kobwakela ex-ministre biloko na balabala. Kimina, liboso asosoli te nini ezali koyela tata oyo. Ayebaka pe te 'te moto yango afandaka bipai oyo wana.

Akamwi :

- Mbwa!

Atali mbala ya mibale. Aye koyeba ye. Lokola azalaka na kanda na ye, alingi ábanda kofinga ye mbala moko. Ayoki mongongo ya Adi Molona :

- Vieux, bul nini wana oz'oya kwele kwele na face farata? Ooh momi na yo ! Obalá ye ? Opesá mbongo chez nani ? Pale na yo ?

Ex-ministre, na balabala azali kozongisa :

- Yo moto ozalaki voyou ya pamba pamba. Nasukoli yo, olingi ósakana na ngai. Lopango oyo ngai moto nasombaki yango na mbongo na ngai.

Moninga pe azongiseli ye :

- Bolole ya mobali. Na buku ya lopango, nkombo ezali ya yo ? Kombo ezali ya ndeko na ngai ya mwasi. Ezali lopango na ye. Soki ozali kaka koloba, nakoya kobonza yo siko'oyo. Zoba moko boye.

Kimina azali komona yango lokola nde bilili. Adi Molona akómi kobwaka mikanda ya ex-ministre.

- Ozali koya kotondisela bato pale na bamikanda ya baparti politiki ezanga motó na makolo. Biso tozali bato ya MPR, oyoki ? Okimaki muvuma, okanisaki tokosila, biso te.

*Lokuta monene*
*Lokuta monene*
*Oyo akanisaka*
*MPR ekokufa, waya!*

Elekeli Kimina. Mingongo soki 20 ezali koganga na kati ya lopango. Lokola nde tata oyo azali koswana na bazabolo. Tango moko, bato na kati ya lopango babosani ye. Kimina pe azali kotala kaka. Na ngonga moko, tata oyo akómi kolokota bilamba. Kimina abeti maboko. Tata oyo abalusi miso. Miso na miso na Kimina. Asali neti abosani makambo asalaká. Apesi Kimina mbote.

- Tala bato nabokoli na mosolo na ngai, ndenge bakómi kosakana na ngai. Miyibi, mon cher, miyibi. Comment ça va?

Bazuzi ya nzela kutu bakómi kokotela ye :

- Basi ya Kisasa.
- Basemeki ya mboka oyo.
- Moyibi ya miso polele boye?
- Omoná wapi babengana mokolo ndako?

Kimina akati :

- Koloba te obokoli bango na mbongo na yo. Obokoli bango na mbongo ya leta. Osombeli bango mapango na mbongo ya leta. Omemi bango na mayangani ndenge na ndenge ya misala ya leta. Omikómisaki leta. Moyibi nde yo.

Bato bakamwi :

- Yo tata oyo, okaná ye to nini ?
- Ee, nakaná ye. Moto oyo tango azalaki ministre…

Kimina abeteli bazuzi ya nzela lisolo na ye. Tata oyo atelemi na balabala lokola elema. Kimina azongisi miso epai na ye :

*Tozali kozela.*
*Kino bokozonga*
*Na se ya nzete ya lidame,*
*Tóloba makambo.*
*Mboloko boliaki na nkuku,*
*Bófuta.*
*Mopende ya mboloko*
*Ezali po na mokolo mabele.*

*Mokolo mabele, bana ya Kongo.*
*Bokobandela.*
*Ee, tii bokabandela.*
*Tozali kozela.*
*Tobosani te.*

Mumpela ye wana akobi nzela na ye, esengo esanganá na mawa!

Ata ndele, Adu Elenga ayembá, ata ndele...

HD

Kimina azali kalaka ya leta. Mpiaka likolo ya ıpiaka. Mokolo mosusu, ngenge : ministre alaki ye na moninga ye. Bakokende Addis-Abeba na koyangana monene ezali kuna. Bakofutama na ndenge ekoki. Na lifuta wana, Kimina na mwasi na ye bakani kozwa mabele epai ya bateke mpo na kosala bilanga. Nzoka nde…



Bienvenu Sene Mongaba aútá Kinshasa pe afandaka na Belgique. Azali Chimiste.
Na sima ya bokomi *Fwa-ku-Mputu*, *Bokobandela* ezali lisolo ya mibale akomi na lingala. Atangisaka pe lingala na Bruxelles na Mabiki Center.


Bobimisi ya mibale

Moyemi : Patrick Mombili
Foto : Sara Mortoni
Kinshasa – Bruxelles – Wavre / 2006
ISBN 2-930369-12-4 9782930369129 D/2006/9812/5
**www.mabiki.centerall.com**
**editionsmabiki@yahoo.fr**

